Г.Нандинбилиг, Б.Энхээ, Б.Мөнхбаяр

# УРАН ЗОХИОЛ
# X

Ерөнхий боловсролын 12 жилийн сургуулийн
10 дугаар ангийн сурах бичиг

Боловсрол, Соёл, Шинжлэх Ухаан, Спортын Яамны
зөвшөөрлөөр хэвлэв.

Гурав дахь хэвлэл



Улаанбаатар хот
2019 он

ННА-74.2
ДАА-373
У-457

Уран зохиол X: Ерөнхий боловсролын 12 жилийн сургуулийн 10 дугаар ангийн сурах бичиг (Нандинбилиг Г. ба бус; Ред. Цэндсүрэн Ө., - УБ., 2017.72х)

Азийн Хөгжлийн Банкны “Эдийн засгийн хүндрэлийн үед боловсролын чанар, хүртээмжийг сайжруулах төсөл”-ийн хүрээнд хэвлүүлэв.



Сурах бичгийн талаарх аливаа санал, хүсэлтээ textbook@mecs.gov.mn хаягаар ирүүлнэ үү.



ISBN 978-99978-61-21-4

# ГАРЧИГ

| | Суралцахуйн зорилтууд | I бүлэг<br>«Монголын нууц товчоо» | II бүлэг<br>Өгүүллэг | III бүлэг<br>Яруу найраг | IV бүлэг<br>Жүжиг |
|---|---|---|---|---|---|
| | Монголын эртний уран зохиол, өөр өөр цаг үеийн уянга, туульс, жүжгийн зохиолоос уншиж, хам сэдвийн хүрээнд тусган эргэцүүлэх замаар үндэсний ижилсэл, үнэ цэнт зүйлсээ ойлгох | + | + | + | + |
| Унших | Зохиолын сэдэв, утга санаа, хам сэдвийн холбоо хамаарлаар далд утгыг тайлан тайлбарлах | + | + | + | + |
| | Зохиолын өгүүлэгдэхүүн бүтэц, хүүрнэлийн учир холбогдлыг тайлбарлах | + | + | | + |
| | Зохиолын бодит ба хийсвэр дүр нь утга санаанд хэрхэн нөлөөлж буйг тайлбарлах | + | + | | + |
| | Зохиолын гадаад ба дотоод орчин нь дүрийг тодруулахад хэрхэн нөлөөлж буйг тодорхойлох | + | + | + | + |
| | Зохиолын хэл найруулга, уран дүрслэл, яруу хэрэглүүр, бичил дүрслэлийн уншигчдад үзүүлэх нөлөөг задлан шинжлэх | + | + | + | + |
| | Яруу найргийн айзам, эгшиглэл, бадаглалыг тайлбарлах | + | | + | + |
| Бичих | Уншсан зохиолоос сэдэвлэн, хувирган зохиож, богино өгүүллэг туршин бичих | + | | + | |
| | Уншсан зохиолын уран дүрслэл, яруу хэрэглүүр, бичил дүрслэл, хэлний хэрэглээг задлан шинжилж, үндэслэлтэй, баримт нотолгоотой үнэлж дүгнэн бичих | + | + | + | + |
| Ярих | Уншсан зохиолын хам сэдвийн хүрээнд сэтгэгдэл, мэдрэмж, үзэл бодлоо илэрхийлэн харилцах | + | + | + | + |

# 1

# *“МОНГОЛЫН НУУЦ ТОВЧОО”*



*Дэлгэмэл “Монголын нууц товчоо”. 2013 он “Төрт ёс, хаадын сан”- ийн бүтээлээс*

**ЗОРИЛГО**

Энэхүү бүлгийг судалснаар суралцагчид монголын эртний түүхэн зохиолын хам сэдвийн хүрээнд тусган эргэцүүлж, үндэсний ижилсэл хийгээд үнэт зүйлсээ эрхэмлэх үзэл хандлага төлөвшинө.

**1.1. “Монголын нууц товчоо” -ны өгүүллэгүүд**

Нэгдүгээр бүлэг. Тэмүжиний уг гарал ба бага насны үе

Гуравдугаар бүлэг. Тэмүжинд Чингис хаан цол өргөмжилсөн нь

Наймдугаар бүлэг. Жамухын дарагдсан нь

**1.2. “Монголын нууц товчоо” -ны шүлгүүд**

75 дугаар зүйл. Өэлүн үжиний магтаал

103 дугаар зүйл. Тэмүжиний залбирал

254 дүгээр зүйл. Хөхөчосын сургаал

## 1.1. “МОНГОЛЫН НУУЦ ТОВЧОО” -НЫ ӨГҮҮЛЛЭГҮҮД

### МОНГОЛЫН НУУЦ ТОВЧОО

“Монголын нууц товчоо”-ны эхний арван бүлэг нь Чингис (1162-1227) хааныг нас эцэслэсний хойтон шар хулгана жил буюу 1228 онд, сүүлчийн хоёр бүлэг нь Өгөдэй (1186-1241) хааныг нас барсны дараа 1241 оны үед зохиогдоод, Тогоон Төмөр (1320-1370) хаан 1368 онд Бээжингээс зугтан гарч, Юан төр мөхөх хүртэл маш нууц нандин шүтээн болон хадгалагдаж байгаад хожим галиглаж, орчуулж барлажээ.

### МОНГОЛЫН НУУЦ ТОВЧОО

**Зохиолын бүтэц.** “Монголын нууц товчоо” нь монголчуудын уг гарлаас эхлээд Чингис хаан нас эцэслэж, Өгөдэй хаан ширээнд ор суусан үеийг өгүүлсэн нийт арван хоёр бүлэг, хоёр зуун наян хоёр зүйлтэй. Бүлгүүдийг нь нэрлэвэл:

1. *Тэмүжиний уг гарал ба бага насны үе*
2. *Чингисийн идэр нас*
3. *Мэргэдийг сөнөөсөн ба Тэмүжинд Чингис хаан цол өргөмжилсөн нь*
4. *Жамуха ба тайчуудтай тэмцсэн нь*
5. *Татаарыг сөнөөсөн ба Ван хантай эвдэрсэн нь*
6. *Хэрэйд улсын мөхсөн нь*
7. *Ван хан сөнөсөн нь*
8. *Хүчүлүгийн дутаасан ба Жамухын дарагдсан нь*
9. *Шадар хишигтэн цэргийг байгуулсан нь*
10. *Уйгур ба ойн иргэдийг эзэлсэн нь*
11. *Хятад, Тангуд, Сартуул, Багдад ба Оросыг эзэлсэн нь*
12. *Чингисийн нас барсан ба Өгөдэйн хаан болсон нь*

Нэгдүгээр бүлэг. ТЭМҮЖИНИЙ УГ ГАРАЛ БА БАГА НАСНЫ ҮЕ

1. Чингис хааны язгуур, дээр тэнгэрээс заяат төрсөн Бөрт чино, гэргий Хоо маралын хамт тэнгис далайг гэтэлж ирээд Онон мөрний эх Бурхан халдун уулд нутаглаж Батцагаан гэдэг нэгэн хөвгүүнийг төрүүлжээ.
2. Батцагааны хүү Тамача, Тамачийн хөвүүн Хоричар мэргэн, Хоричар мэргэний хөвүүн Уужим буурал, Уужим бууралын хөвүүн Саль-хачау, Саль-хачаугийн хөвүүн Ихнүдэн, Ихнүдэний хөвүүн Шинсочи, Шинсочийн хөвүүн Харчу.
3. Харчугийн хөвүүн Боржигидай мэргэн бөлгөө. Боржигидай мэргэний гэргий нь Монголжингоо, түүнээс төрсөн хөвүүн Торголжин баян. Торголжин баян Борогчин гоо гэргийтэй, Боролдойсуялби гэдэг залуу зарцтай, дайр бор хоёр хүлэг морьтой бөлгөө. Торголжин баяны хөвүүн Дува сохор, Добу мэргэн хоёр бөлгөө.
4. Дува сохор, магнай дундаа ганц нүдтэй гурван нүүдлийн газар харах бөлгөө.
5. Нэгэн өдөр дува сохор, Добу мэргэн дүүтэйгээ Бурхан халдун уулан дээр гарав. Дува сохор, Бурхан халдун дээрээс харвал Түнхэлэг горхин руу нэгэн бүлэг иргэн нүүж айсуй.
6. Дува сохор өгүүлрүүн: “Тэр нүүдэл иргэний дотор тэрэгний мухлагийн өмнө нэг сайхан охин сууж явна. Хүний гэргий болоогүй бол Добу мэргэн дүү чамд гуйж гэргий болгоё” гээд түүнийг үзүүлэхээр Добу мэргэн дүүгээ илгээв.
7. Добу мэргэн тэр нүүдэлд хүрч охиныг үзвэл үнэхээр алдартай гоо сайхан охин бөгөөд хүний гэргий болоогүй ажээ. Нэр Алун гоо гэнэ.

8. Энэ охин хорь түмэдийн ноён Хорилардай мэргэний гэргий Баргужингоогоос хорь түмэдийн нутаг Ариг ус гэдэг газар төржээ. Түүний эх Баргужингоо бол хол газрын Баргудай мэргэний охин бөлгөө. Тэр бүлэг иргэн бол Хорилардай мэргэнийх ажээ.

9. Хорилардай мэргэн хорь түмэдийн газарт булга, хэрэм зэрэг ан гөрөөс агнахаа хориглон булаалдаж харилцан муудалцаад салж, хорилар овогтон болоод Бурхан халдун уулд ан гөрөөс элбэг гэж сонсож, Бурхан халдуны эзэн бурхан босгосон Шинч баян урианхайтай уулзахаар нүүж ирсэн ажээ. Энэхүү хорь түмэдийн ноён Хорилардай мэргэний охин Ариг уснаа төрсөн Алун гоог гуйж, Добу мэргэний гэргий болгосон ёс тийм ажээ.

10. Алун гоо Добу мэргэнд ирээд Бүгүнүтэй, Бэлгүнүтэй гэдэг нэртэй хоёр хөвүүнийг төрүүлэв.

11. Дува сохор ах нь дөрвөн хөвүүнтэй бөлгөө. Дува сохорыг үхсэний хойно түүний дөрвөн хөвүүн Добу мэргэнийг авга гэж үзэхгүй доромжилж салж нүүгээд дөрвөд овогтон болов.

12. Түүний хойно нэгэн өдөр Добу мэргэн Тогоцог өндөр дээр гөрөөлөхөөр гарвал, ой дотор нэгэн урианхай хүн гунжин буга алаад, хавирга цоройг нь шарж байхад уулзаж

13. “Нөхөр, шорлогдоо” гэж Добу мэргэн хэлбэл, тэр хүн уушгит зүлд ба арьсыг өөрөө авч, бусдыг цөм Добу мэргэнд өгөв.

14. Добу мэргэн тэр бугыг ачиж явдал замд хүүхдээ хөтөлсөн нэгэн ядуу хүн учрав.

15. Чи юун хүн бэ? гэж Добу мэргэн асуувал тэр хүн өгүүлрүүн: “Би Малиг баяудын хүн, одоо би ядарч явна. “Тэр гөрөөсний махнаас надад өг. Би энэ хөвүүнээ чамд өгье” гэвэл,

16. Добу мэргэн зөвшөөрч, бугын өрөөсөн гуяыг нь тэр хүнд өгөөд хөвүүнийг нь авч ирж, гэртээ зарцлах болов.

17. Тэгэж байтал Добу мэргэн үгүй болов. Добу мэргэнийг үгүй болсны хойно Алун гоо бэлбэсэн бөгөөтөл Буха хатаги, Бухату салжи, Бодончар мунхаг нэртэй гурван хөвүүн төрүүлэв.

18. Урьд Добу мэргэнийг амьд ахуйд төрсөн Бэлгүнүтэй Бүгүнүтэй хоёр хөвүүн, эх Алун гоогоос эчнээ хэлэлцсэн нь: “Бидний эх, ойр төрлийн эрэгтэй хүнгүй ба эр үгүй бөгөөтөл энэ гурван хөвүүнийг төрүүлэв. Гэр дотор гагц Малиг баяуд овгийн зарц хүн байна. Энэ гурван хөвүүн түүний хүүхэд биз” гэж эхээс далд хэлэлцэхийг Алун гоо мэдээд,

19. Хаврын нэгэн өдөр хонины хатсан мах чанаж, Бэлгүнүтэй, Бүгүнүтэй, Буха хатаги, Бухату салжи, Бодончар мунхаг энэ таван хөвүүндээ идүүлээд, тэднийг зэрэгцүүлэн суулгаж, хүн бүрд нэжгээд мөсийг “Хугал” гэж өгвөл амархан хугачиж орхив. Бас таван мөсийг нийлүүлж баглаад “Хугал” гэж өгвөл тавуул дараалан оролдож хугалж чадсангүй.

20. Үүнд Алун гоо эх нь өгүүлрүүн: “Бэлгүнүтэй, Бүгүнүтэй та хоёр намайг энэ гурван хөвүүнийг яахан төрүүлэв, хэний хөвүүд бол гэж сэжиглэн хэлэлцэнэ. Сэжиглэх тань зөв.

21. Гэвч та нар учрыг мэдэхгүй байна. Шөнө бүр цэгээн шар хүн гэрийн өрх, тотгоор гийгүүлэн орж ирээд, миний хэвлийг илэхэд түүний гэрэл миний хэвэлд шингэх бөлгөө. Тэр хүн гарах наран сарны хилээр шар нохой мэт шарвалзсаар гарч одно. Дэмий яахан өгүүлнэ та. Түүнээс үзвэл, тэнгэрийн хөвүүд биз. Хар тэргүүт хүнтэй адилтгаж яахан болно. Хамгийн хаад болох цагт харц хүн сая учрыг мэднэ” гээд

22. Бас Алун гоо таван хөвүүнээ сургаж өгүүлрүүн: “Та таван хөвүүн миний нэгэн хэвлээс төрсөн биш үү. Та нар ганц ганцаар салбал, тэр нэжгээд сум мэт хүнд хялбархан дийлэгдэнэ. Та нар эв ээ нэгтгэвэл тэр багласан таван сум мэт бэх болж, хэнд ч хялбар дийлдэхгүй болно” гэв. Тэгж байтал Алун гоо эх нь үгүй болов.

23. Эх Алун гоог үгүй болсны хойно ах дүү тавуулаа, адуу малаа хуваах болж, Бэлгүнүтэй, Бүгүнүтэй, Буха хатаги, Бухату салжи дөрвүүлээ юмаа хувааж аваад дүү Бодончар мунхагийг бядуу гэж урагт үл тооцож хувь эс өгөв.

24. Бодончар урагт эс тоологдох атал, энд юу хийж сууна гээд гол дайрт, годил сүүлт орогшин хул морио унаж үхвэл үхье, амьдарвал амьдаръя гэж Онон мөрөн рүү зорьж одов. Тэнд Балжийн арал гэдэг газар хүрч өвсөн эмбүүл гэр барьж суув.
25. Тэгж байтал хар хур шувууг бор харцага барьж идэхийг үзэж, гол дайрт, годил сүүлт орог морины хялгасаар урхи хийж, тэр бор харцагыг барьж авчрав.
26. Бодончар, идэх юмгүй тул чонын гууд хорьсон гөрөөсийг мяраaж харван алж идэх буюу чонын идсэн сэгийг түүж гэдсээ хооллож, харцагаа тэжээсээр тэр он гарав.
27. Хавар болж, нугас ирэх цагт харцагаа сойж тавиад галуу, нугас олныг алж, идэж үл барах тул, мөчир бүрээс мөч гуя өлгөж, хожуул бүрээс хоёр гурван шувуу өлгөсөн нь ялзрахад хүрчээ.
28. Битүү модот уулын хяраас нэгэн бүлэг иргэн, Түнхэлэг горхин руу нүүж ирэв. Бодончар, харцагаа тавин өдөр бүр тэр иргэнд очиж цэгээ гуйж уугаад, шөнө өвсөн эмбүүл гэртээ ирж хонох бөлгөө.
29. Тэд иргэн Бодончарын харцагыг гуйвал эс өгөв. Тэд иргэн, Бодончарыг хэн юун хүн бэ гэж асуухгүй, Бодончар бас тэр иргэнийг юун иргэн гэж асуухгүй явна.
30. Гэтэл Буха хатаги ах нь Бодончар мунхаг дүүгээ энэ Онон мөрөн рүү одлоо гэж нэхэн ирж, Түнхэлэг горхинд нутаглах тэд иргэнд хүрээд тийм морьтой, тийм хүн үзэгдэв үү гэж сурвал,
31. Тэд иргэн өгүүлрүүн: "Өдөр бүр нэгэн хүн манд ирж эсэг (цэгээ) ууж одно. Тэр хүн ба түүний морь, чиний сурдагтай адил байна. Түүнд нэг харцага бий. Тэр, шөнө хаана хонодгийг мэдэхгүй. Баруун хойноос салхи салхилбал түүний харцагаар бариулсан нугас галууны өд сөд нь цас мэт бутарч хийсэж ирнэ. Бодвол түүний гэр холгүй биз. Одоо түүний ирэх цаг болов. Хоромхон хүлц" гэв.
32. Удалгүй Түнхэлэг горхин өөд нэгэн хүн айсуй. Хүрч ирвэл Бодончар мөн. Буха хатаги ах нь таньж аваад Онон мөрөн өөд дагуулан давхив.
33. Бодончар, Буха хатаги ахын хойноос даган хатирч өгүүлрүүн: "Ах аа, ах аа, бие тэргүүтэй, дээл захтай нь сайн" гэвэл, ах нь тэр үгийг хайхарсангүй.
34. Бодончар мөн үгийг хоёрдугаар удаа өгүүлбэл, ах нь хариу хэлсэнгүй. Мөн үгийг гуравдугаар удаа хэлэхэд ах нь өгүүлрүүн: "Чи энэ үгийг юунд дахин дахин өгүүлнэ?".
35. Бодончар өгүүлрүүн: "Тугаарын (саяын) Түнхэлэг горхиноо бүхий иргэнд эзэнгүй, их бага, сайн муу, толгой шийр цөм нэгэн адил чацуу байна. Ийм хялбар иргэн тул тэднийг бид эзэлж авъя"
36. Ах нь өгүүлрүүн: "За тийм бол гэртээ хүрч, ах дүү нартай зөвлөлдөж, тэд иргэнийг эзэлье" гэж,
37. Гэртээ хүрээд, ах дүү нартай хэлэлцэж мордов. Тэргүүлэн хянагчид мөн Бодончарыг явуулав.
38. Бодончар тэргүүлэн явж нэгэн жирэмсэн эмийг барьж "Чи юун хүн бэ?" гэж асуувал, тэр эм өгүүлрүүн: "Би жарчиуд аданхан урианхай хүн" гэв.
39.Тэндээс ах дүү тавуулаа тэд иргэнийг довтолж, адуу малыг авч, хүн ардыг зарц болгов.
40. Тэр жирэмсэн эм Бодончарт ирж хөвүүн төрөв. Түүнийг харь овгийн хөвүүн гэж Жажирадай гэж нэрийдэв. Жадараны өвөг тэр болов. Тэр Жажирадайн хөвүүн Тугудай нэрт бөлгөө. Тугудайн хөвүүн Бури-булчиру, Бури-булчиругийн хөвүүн Хар-хадаан бөлгөө. Хар-хадааны хөвүүн Жамуха бөлгөө. Жадаран овогтон тэд болов (Жада гэдэг нь харь бусад гэсэн үг болно).
41. Тэр эм бас Бодончараас нэгэн хөвүүн төрүүлэв. Түүнийг барьж авсан эмийн хөвүүн

хэмээн Баарьдай гэж нэрийдэв. Баарины өвөг тэр болов. Баарьдайн хөвүүн Зүтгэлбөх, Зүтгэлбөх олон эм авсан тул хөвүүн нь манан мэт (олон) төрөв. Манан баарин овогтон тэд болов.

42. Бэлгүнүтэй бэлгүнүд овогтон болов. Бүгүнүтэй бүгүнүд овогтон болов. Буха хатаги хатагин овогтон болов. Бухату салжи салжид овогтон болов. Бодончар боржгин овогтон болов.

*Монголын нууц товчоо. Монгол бичгээс хөрвүүлсэн Ц.Дамдинсүрэн*
*УБ., 1990 он (номоос хэсэглэн авав) 25-31 дахь тал*

## ЗОХИОЛЫН ӨГҮҮЛЭГДЭХҮҮН БҮТЭЦ, ДҮРҮҮДИЙН ХОЛБОО ХАМААРЛЫГ ТАЙЛБАРЛАХ

**Үгийн тайлбар**

**Нөхөр, шорлогдоо** - Нөхөр, ангийн хувь хишиг шорлог өг

**Уушгит зүлд** - Алсан амьтны толгойг багалзуур, уушги, зүрхтэй нь үргэлж авсан хэсэг, агнасан хүн өөрөө авдаг учиртай

**Мөс** - Сум

**Түлхүүр нэр томьёо**

Түүхийн баримтад түшиглэн товчоолсон том хэмжээний туурвилыг товчоо гэнэ.
Товчоо зохиол нь түүхэн хэрэг явдал, түүхэн цаг хугацаагаар хязгаарлагдана.

**Задлан шинжлэх асуулт, даалгавар**

1. МНТ зохиолд монголчуудын уг гарлаас эхлээд Чингис хаан нас эцэслэж, Өгөдэй хаан ширээнд ор суусан үеийг өгүүлсэн байдаг. Зохиол хэдэн бүлгээс бүрдэж байна вэ?
2. МНТ зохиолыг бүрэн эхээр уншиж, хэрэг явдлын эхлэл, өрнөл, туйл, тайллыг тодруулна уу.
3. МНТ зохиол хэрхэн эхэлдэг вэ? Эхний 42 зүйлийг уншиж, монголчуудын уг гарлыг угийн бичиг хөтлөх аргаар үзүүлнэ үү.
4. МНТ зохиолын үйл явдал хэрхэн өрнөж төгсдөг вэ? Зохиолд ямар ямар хэрэг явдлыг өгүүлж байна вэ?
5. МНТ-ны дотор түүхэн хэрэг явдлыг уран сайхны аргаар боловсруулсан 30 орчим өгүүллэг байдаг гэж доктор Ш.Гаадамба үзсэн. Түүхэн хэрэг явдлыг бүртгэж, өгүүлэгдэхүүнийг судална уу.
6. МНТ-ны 43 дугаар зүйлд “Бодончарын авааль эмээс төрсөн хөвгүүн нь барим шийрт Хабичи нэрт бөлгөө” гэж байдаг. 43-50 дугаар зүйлийг бие даан судлаад угийн бичиг хийж үзээрэй. Тэгвэл Чингис хааны эцэг Есүхэй баатрыг хүртэлх монголчуудын удам судрыг мэдэх болно.

## ЗОХИОЛЫН СЭДЭВ, УТГА САНАА, ХАМ СЭДВИЙН ХОЛБОО ХАМААРЛААР ДАЛД УТГЫГ ТАЙЛБАРЛАХ

1. МНТ-ны 12-16 зүйлийг уншина уу. Добу мэргэн махаа ачиж байтал Би Малиг баяудын хүн, одоо би ядарч явна. “Тэр гөрөөсний махнаас надад өг. Би энэ хөвүүнээ чамд өгье” гэвэл, Добу мэргэн зөвшөөрч, бугын өрөөсөн гуяыг нь тэр хүнд өгөөд хөвүүнийг нь авч ирж, гэртээ зарцлах болов. Энэ хэрэг явдал зохиолын өгүүлэгдэхүүнд хэрхэн холбож байна вэ?
2. Академич Ц.Дамдинсүрэнгийн бичсэн “Алун гоо эхийн таван хөвгүүнээ сургасан домог” судалгааны өгүүллийг багшийнхаа тусламжтай олж уншаад, энэ домгийн

сэдэв, утга санаа, хам сэдвийн холбоо хамаарал, далд утгыг тайлан тайлбарлана уу.

3. Алун гоо эхийн домогт ямар уран сэтгэмжийн дүр гарч байна вэ? Цэгээн шар хүний дүрийн уран сайхны үүргийг тайлбарлана уу.
4. МНТ зохиолоос 28-41 дүгээр зүйлийг уншиж хэрэг явдлын зөрчлийг тодруулна уу.
5. Бодончарыг урагт эс тооцох болсны учрыг таамаглан ярилцаж саналаа солилцож, бодол, сэтгэгдлээ хуваалцана уу.
6. Өөрийн уншиж судалсан бусад ном зохиол, эрдэмтдийн санал зэргийг ашиглан, Бодончарын тухай хэлэлцүүлэг зохион байгуулахад зориулж, удирдамж бичээрэй.
7. Хэлэлцүүлэг нь Бодончарын урагт эс тооцогдсон нь тухайн нийгмийн цаг үетэй холбоотой юу? Эсвэл, ах нарынх нь хүн чанартай холбоотой юу гэдэг асуудлыг хөндсөн байхыг анхаарна уу.
8. Бодончар шугуйд ганцаараа амьдарч байх үед түүний бие даан сэтгэх, бодох, амь зуух чадвар нь хэрхэн өөрчлөгдөж байна вэ?
9. Буха хатаги дүү Бодончарын араас ирсэн явдал тэдний үзэл бодол, ахуй амьдралд ямар өөрчлөлтийг авчирсан бэ?
10. Бодончарт хэн тусалсан бэ? Тусламж авсан бүлэг иргэнд тэр яаж хандаж байгааг тайлбарлан бичнэ үү.

**Нэгдүгээр бүлэг**

**ТЭМҮЖИНИЙ УГ ГАРАЛ БА БАГА НАСНЫ ҮЕ**

*(Үргэлжлэл)*

52. Хамаг Монголыг Хабул хаан захирч байв. Хабул хаан долоон хөвүүнээ байтал, Сэнгүн билгийн хөвүүн Амбагайг хамаг Монголын хаан болгохоор хэлсэн ажээ.

53. Буйр Хөлэн хоёр нуурыг холбож урсах Оршуун мөрөнд айргууд, буйргууд овгийн татаар аймаг нутаглана. Тэдэнд Амбагай хаан охиноо өгч, өөрөө охиныг хүргэж очоод татаарт баригдав. Татаар, Амбагай хааныг барьж, Хятадын Алтан хаанд хүргүүлэв. Бэсүд овгийн Балхачи гэдэг хүнийг элч болгож, Амбагай хааны хэлсэн нь: "Хабул хааны долоон хөвүүний дундах Хоталад, миний арван хөвүүний дундах Хадаан тайжид чи очиж хэл. Хамгийн хаан, улсын эзэн байтал охиноо өөрөө үдэж хүргэхийг надаар цээрлэл болгогтун! Би татаар аймагт баригдав. Таван хурууны хумсыг тамтартал, арван хуруугаа барагдтал миний өшөөг авахыг оролдогтун" гэж илгээжээ.

54. Тэр цагт Есүхэй баатар, шувуу агнан явах зуур олхонууд аймгаас эм аваад буцаж яваа мэргэдийн их Чилэдү гэдэг хүнтэй уулзаж, түүний эмийг өнгийж үзвэл гоо үзэсгэлэнтэй хатан байна. Есүхэй баатар гэртээ давхиж ирээд ах Нэгүүн тайж, дүү Даридай отчигин хоёрыг дагуулан мордож, их Чилэдүүг гүйцэж очвол,

55. Тэр айж хурдан ухаа морины гуяыг ташуурдаж, уулын бэлээр дутаав. Түүнийг гурвуулаа цувалдан хөөвөл тэр улам дутаасаар нэгэн хошууг тойрч эргэж тэргэндээ хүрч ирсэнд эм Өэлүн үжин (фүжин гэж хятадаар хатныг хэлнэ) өгүүлрүүн: "Тэр гурван хүний учрыг мэдэв үү чи? Тэдний царай сэжиглэмээр байна. Чиний аминд хор хүргэж болно. Амьд мэнд үлдвэл эхнэрийг олоход бэрхгүй. Мухлаг тутам охид бий. Тэрэг тутам хатад бий. [Миний мэт өнгөт эхнэр олдоно А.то.] Хэрэв намайг санавал дахин авсан гэргийг миний нэрээр нэрлэгтүн. Одоо амиа арчил. Миний үнэрийг үнсэж яв" гээд өмссөн цамцаа тайлж өгөв. Их Чилэдү тэр цамцыг морин дээрээс тонгойж авмагц харвал нөгөө гурав мөн хошууг тойрч нэхэж айсуй. Чилэдү, хурдан ухаа морины гуяыг ташуурдаж, яаран Онон мөрөн өөд дутаав.

56. Түүнийг гурвуулаа хойноос нь нэхэж, долоон даваа давтал хөөж орхиод, Өэлүн үжинийг авч, Есүхэй баатар жолоодон хөтөлж, ах Нэгүүн тайжи тэргүүлж, дүү Даридай отчигин хажууд дагаж [тэмээг гилж А.то.] явна. Үүнд Өэлүн үжин өгүүлрүүн: "Миний эр Чилэдү, сэрүүн салхинд сэвлэг үсээ хийсгэж, хээр хөдөө гэдсээ өлсгөж яахин зовох болов? Одоо би хоёр сэвлэг үсээ хойш урагш унжуулж яахин одно?" гээд Онон мөрнийг долгилтол, ой шугуйг ганхтал их дуугаар уйлахад Даридай отчигин хажуунаас өгүүлрүүн:

"Тэврэх хайрт эр чинь тэртээ давааг давав.
Уйлан санах эр чинь ус олныг гэтлэв.
Хайлж уйлавч харж чамайг үзэхгүй,
Хайж эрэвч хаалга зам нь олдохгүй.
[Гурван гол гэтэлгэв, гурван гурви давуулав
Хайвал мөргүй, харвал бараагүй
Хайлбал үл сонстоно. Ч.ц.] Дуугүй бай гэж ятгав. Өэлүн үжинийг Есүхэй баатар тэгээд гэртээ авчирч гэргий болгов. Өэлүн үжинийг Есүхэй баатрын авчирсан ёс ийм бөлгөө.

57. Амбагай хаан баригдаад Хадаан Хотала хоёрыг нэр заасан тул Хамаг монгол, тайчууд нар Онон мөрний Хорхунагийн хөндий гэдэг газар цугларч хэлэлцээд, Хоталыг хаан болгов. Монголын жаргалан нь бүжиг, хурим бөлгөө. Хоталыг хаан өргөмжлөөд Хорхунагийн саглагар модны дор хавирга газрыг халцартал, өвдөг газрыг өлтөртөл дэвхцэн бүжиглэж хуримлав.

58. Хотала, хаан болоод Хадаан тайжтай хоёулаа татаар иргэнээс өшөө авахаар мордов. Татаарын Хотан бараг, Жали буха хоёртай арван гурван удаа байлдавч, Амбагай хааны өшөөг сайтар авч эс чадав.

59. Тэр цагт Есүхэй баатар, татаарын Тэмүжин-үгэ, Хори-буха зэргийн татаар хүнийг барьж ирэхэд жирэмсэн байсан Өэлүн үжин, Ононы Дэлүүн болдог гэдэг газар Чингис хааныг төрүүлжээ. Чингис төрөхдөө баруун гарт шагайн чинээ нөж атган төржээ. Татаарын Тэмүжин-үгээг барьж ирэх цагт тохиолдож төрөв гэж Тэмүжин нэрийг өгчээ.

60. Есүхэй баатрын Өэлүн үжинээс Тэмүжин, Хасар, Хачиун, Тэмүгэ дөрвөн хөвүүн төрөв. Бас Тэмүлүн нэртэй нэгэн охин төрөв. [Есүхэй баатрын нөгөө гэргий Сочигэл эхээс төрсөн Бэгтэр Бэлгүтэй хоёр бөлгөө. А.то.] Тэмүжинийг есөн настай байхад Зочи-Хасар долоон настай, Хачиун алчи таван настай, Тэмүгэ отчигин гурван настай, Тэмүлүн өлгийтэй байсан бөлгөө.

61. Есүхэй баатар, Тэмүжинийг есөн настай байхад Өэлүн эхийн төрхөм олхонууд иргэнд хөвүүний нагац нараас охин гуйя гэж Тэмүжинийг аваад одов. Явах замд Цэгцэр Чихургу гэдэг газрын хооронд Хонгирадын Дэй сэцэнтэй уулзав.

62. Дэй сэцэн өгүүлрүүн: "Есүхэй худ аль хүрэхээр явна?" Есүхэй баатар өгүүлрүүн: "Миний хөвүүний нагац олхонууд иргэнээс охин гуйхаар явж байна". Дэй сэцэн өгүүлрүүн: "Энэ хөвүүн чинь нүдэндээ галтай, нүүрэндээ гэрэлтэй хөвүүн байна.

63. Есүхэй худ, би энэ шөнө, нэгэн зүүд зүүдлэв. Цагаан шонхор шувуу, нар сар хоёрыг атган нисэж ирээд миний гар дээр буув" гэж зүүдлэв. Нар сарыг бид нүдээр үздэг билээ. Гэтэл, нар сарыг шонхор шувуу атгаж миний гар дээр буух нь гайхалтай, ямар сайн тохиол учрах болов гэж би бусдад хэлсэн бөлгөө. Есүхэй худ чи, хөвүүн дагуулж ирсэн нь даруй миний зүүдний тайлбар болов. Юун зүүд байх вэ! Танай хиад аймгийн сүлд ирж, зүүдээр дохиолсон ажээ.

64. Манай хонгирад хэдийнээс бусдын нутаг ба хүнийг булаан тэмцэлддэггүй.
Харь улсыг үл довтлон
Хацар сайт охидоо
Хасаг тэргэнд суулгаж
Хар буур хөллөж
Хатируулж одож
Хаан болсон та нарын
Хатан сууринд дэвшүүлж
Хамт суулгана.
Өөр иргэнийг үл тэмцэн
Өнгө сайт охидоо
Өлжгэтэй (суудалтай) тэргэнд суулгаж
Өл буур хөллөж
Үүсгэж одож
Өндөр суурь эзлэгчдийн
Өрөөл хань болгоно.
Манай хонгирад хэдийнээс хацар гоо хатадтай, өнгө сайн охидтой тул зээгийн зүсээр, охидын өнгөөр явна.

65. Нуган хүүхэд нутгаа эзэмшинэ. Охин хүүхэд өнгө шилэгдэнэ. Есүхэй худ, миний гэрт оч. Надад өчүүхэн охин бий. Та үз” гэж Дэй сэцэн хэлээд Есүхэйг гэртээ дагуулж аваачив.

66. Есүхэй худ, охиныг үзвэл нүүртээ гэрэлтэй, нүдэндээ галтай охин тул санаанд нийлэв. Түүний нэр Бөртэ гэнэ. Тэмүжинээс нэгэн нас ах, аравтай ажээ. Дэй сэцэний гэрт хоноод маргааш нь охиныг гуйвал, Дэй сэцэн өгүүлрүүн: “Олон удаа гуйлгаж өгвөл эрхэмлэгдэх, цөөн удаа гуйлгаж өгвөл доромжлогдох гэдэг боловч, охин хүний заяа төрсөн үүдэнд өтлөхгүй тул охиноо өгье. Чи хөвүүнээ хүргэн болгож, манай гэрт үлдээ” гэвэл, Есүхэй баатар өгүүлрүүн: “Би хөвүүнээ орхиё. Миний хөвүүн нохойноос цочимтгой билээ. Эрхэм худ чи, миний хөвүүнийг нохойноос бүү цочуул!” гээд хөтөлж явсан мориор бэлэг өгч, Тэмүжинийг орхиод Есүхэй баатар буцав.

67. Есүхэй баатар Цэгцэрийн шар талд явж байтал татаар иргэн хуримлаж байхтай тохиолдоод ам цангах тул хуримд буув. Татаар нар Есүхэйг таньж, “Эрхэм Есүхэй ирэв” гэж хуримд суулгаад, урьдын булаагдсан өшөөг санаж, нууцаар хэлэлцэн, хоолонд хор хольж өгчээ. Есүхэй тэндээс мордож явах замд бие муужирч, гурван хоног арай гэж яваад гэрт хүрч,

68. Есүхэй өгүүлрүүн: “Миний дотор муу байна. Дэргэд минь хэн байна?” гэж асуувал, хонхотаны Чирха өвгөний хөвүүн Мэнлиг (Мэнлиг буюу Мунлиг) ойр байна гэвэл, түүнийг дуудаж өгүүлрүүн: “Хүү минь Мэнлиг чи сонс. Хөвүүн минь балчир билээ. Тэмүжин хөвүүнийг урагт орхиод ирэх замын зуур татаарт хорлогдов. Дотор минь муу байна. Өнчин хоцорсон дүү нараа, бэлбэсэн бэргэнээ асрахыг чи мэд. Тэмүжин хөвүүнийг даруй явж авчир! Хайрт Мэнлиг минь!” гээд наснаас нөгчив.

*Монголын нууц товчоо. Монгол бичгээс хөрвүүлсэн Ц.Дамдинсүрэн*
*УБ., 1990 он (номоос хэсэглэн авав) 28-31 дэх тал*

## ЗОХИОЛЫН ХАМ СЭДВИЙН ХҮРЭЭНД ТУСГАН ЭРГЭЦҮҮЛЭХ

ЗОХИОЛЫН ХАМ СЭДВИЙН ХҮРЭЭНД ТУСГАН ЭРГЭЦҮҮЛЭХ

1. “Монголын нууц товчоо” зохиолын 52-53 дугаар зүйлийг уншиж, “Хамгийн хаан, улсын эзэн байтал охиноо өөрөө үдэж хүргэхийг надаар цээрлэл болгогтун!” гэсэн. Амбагай хааны захиас үгийн гол санааг тайлбарлана уу. Энэ нь монголчуудын ураг хуримын ямар ёс заншилтай холбогдож байгааг ярилцаарай.

2. Зохиолын 54-56 дугаар зүйлийг уншина уу. Өэлүн үжин эртний монголын аль овог аймгийн хүн бэ? Есүхэй баатар Өэлүн үжинийг гэргий болгосон түүхийг ярилцана уу.

3. Зохиолын 57-60 дугаар зүйлийг уншиж, Тэмүжиний мэндлэх үеийн бэлгэ шинж, хэрэг явдлын талаар эргэцүүлнэ үү.

4. Зохиолын 61-66 дугаар зүйлийг уншиж, эртний монголчуудын гэрлэх ёс уламжлалын талаар ярилцана уу.

5. Тэмүжин, Бөртэ нарын талаар Дэй сэцэн, Есүхэй нарын хэлсэн үгээс адил ба ялгаатай талыг гаргаж тайлбарлана уу. Энэ хэлцээр зохиолч ямар санааг бидэнд ойлгуулахыг хүссэн бол?

| Эшлэл | Адил тал | Ялгаатай тал | Дүгнэлт |
|---|---|---|---|
| Дэй сэцэн өгүүлрүүн: “Энэ хөвгүүн чинь нүдэндээ галтай, нүүртээ гэрэлтэй хөвүүн байна” *(62 дугаар зүйл)* | | | |
| “Есүхэй охиныг үзвэл нүүртээ гэрэлтэй, нүдэндээ галтай охин тул санаанд нийцэв” *(66 дугаар зүйл)* | | | |

6. Зохиолын 67-68 дугаар зүйлийг уншиж, Есүхэй баатар татааруудад хорлогдсон гашуун түүхийг Амбагай хааны татааруудад баригдсан урьдын хэрэг явдалтай зэрэгцүүлэн түүхэн хам сэдвийн хүрээнд зөрчлийг тодруулна уу.

7. Зохиолын энэ бүлэгт хиад боржгин ба олхонууд овгийн харилцааны талаар хэрхэн тусгасан байна вэ? Зохиолоос эшлэл авч, түүхэн хам сэдвийн хүрээнд далд санааг тайлан тайлбарлана уу.

8. Эцгээс өнчирсөн Тэмүжиний цаашдын амьдрал, тэмцлийн талаар “Монголын нууц товчоо” зохиолын дараагийн бүлгүүдээс үргэлжлүүлэн уншаарай.

9. Дараах хэлц нь монголчуудын уламжлалт ямар ёс заншилтай холбогдож байна вэ? Утгыг тайлбарлана уу.

| Жишээ | Тайлбар |
|---|---|
| Олон удаа гуйлгаж өгвөл эрхэмлэгдэх, цөөн удаа гуйлгаж өгвөл доромжлогдох | |
| Охин хүний заяа төрсөн үүдэнд өтлөхгүй | |

# МОНГОЛЫН НУУЦ ТОВЧОО

## Гуравдугаар бүлэг
## МЭРГЭДИЙГ СӨНӨӨСӨН БА ТЭМҮЖИНД ЧИНГИС ХААН ЦОЛ ӨРГӨМЖИЛСӨН НЬ



116. Тэмүжин Жамуха хоёр, Хорхунагийн хөндийд нийлэн бууж, эртний анд бололцсоноо дурдаж, улам дотно болж найралдъя гэлцэв. Анх урьд анд бололцоход Тэмүжин арван нэгэн настай байсан билээ. Тэр цагт Жамуха нэгэн гурын шагайг Тэмүжинд өгч, Тэмүжин нэгэн цутгамал шагайг Жамухад өгч, Ононы мөсөн дээр шагалцан наадаж анд бололцсон билээ. Түүний хойд хавар алангир нумаар харваж байхад Жамуха, бяруун хоёр эврийг нааж нүхэлж хийсэн дуут сумаа Тэмүжинд өгч, Тэмүжин, арц модон годил (булцуу)-оо Жамухад өгч анд бололцов. Хоёр удаа анд бололцсон ёс иймбилээ.

117. Ахас дээдсийн үгийг сонсвол,

Аливаа хүн харилцан
Анд нөхөр бололцвол
Амь биедээ арч болж
Аль алиндаа түшиг болж
Амраглан ханилах ёстой

Одоо бид амраглан явъя гэж Тэмүжин, мэргэдийн Тогтоагаас олзолж авсан алтан бүсээ Жамуха андад бүслүүлж, Тогтоагийн эсгэл (эрмэг буюу агсам) халиуныг Жамуха андад унуулав. Жамуха хариуд нь Увас мэргэдийн Дайр-Үсүнээс олзолж авсан алтан бүсээ Тэмүжинд бүслүүлж, мөн Дайр-Үсүний эвэрт ишгэн цагаан морийг Тэмүжинд унуулав. Ийнхүү анд бололцож,

Хорхунаг Жубурын хөндийд
Хулдгар хуны өвөрт
Саглагар модны дор
Сайхан хурим үйлдэж
Сайтар бужиглэн жаргаж
Санаа сэтгэл нэгдэж
Сайн нөхөд болоод
Шөнө нэгэн хөнжилд орж хонох бөлгөө.

118. Тэмүжин, Жамуха хоёр янаг найртай байж, нэгэн жил хагас хамт сууж, нэгэн өдөр тэр нутгаас нүүе гэлцэж, зуны тэргүүн сарын арван зургааны улаан тэргэл (дүгрэг сартай) өдөр нүүв. Тэмүжин Жамуха хоёр, тэрэгнүүдийн урд явж байтал Жамуха өгүүлрүүн

“Тэмүжин анд аа!
Уулд шахан бууя.
Адуучинд гэр болтугай!
Голд шахан бууя
Хоньчин хургачин нарт
Хоол болтугай! гэв.

(Хагас нь адууны бэлчээрийг татаж уулд бууя, хагас нь хонины бэлчээрийг татаж голд бууя гэсэн үг бололтой). Тэмүжин, Жамухын энэ үгийг ухан ядаж хариу юу ч хэлсэнгүй хоцроод нүүдлийн тэргийг хүлээж, Өэлүн эхэд өгүүлрүүн:

“Жамуха анд надад хэлэв:
Уулд шахан бууя,

Адуучинд гэр болтугай!
Голд шахан бууя,
Хоньчин хургачин нарт
Хоол болтугай!

Хориггүй биш үү? гэж өгүүлэв. Би энэ үгийг ухаж ядаж хариу юу ч эс хэлэв. Эхээс асууя гэж ирэв би" гэв. Өэлүн эхийг үг хэлж амжаагүй байтал, Бөрт үжин өгүүлрүүн: "Жамуха анд амархан уйддаг гэдэг билээ. Одоо биднээс уйдах цаг нь болсон биз. Тугаар (сая)-ын Жамуха андын хэлсэн нь биднийг жишээлсэн үг буюу. Бид бүү бууя. Энэ хөдөлсөөр шулуухан Жамухаас хагацаж шөнө турш явъя" гэв.

119. Бөрт үжиний үгийг зөвшөөж, үл буун шөнө турш явж зуур мөрт тайчуудыг дайрав. Тайчууд айж, мөн шөнө хөдөлж, Жамухын зүг одов...

## Наймдугаар бүлэг

## ХҮЧҮЛҮГИЙН ДУТААСАН БА ЖАМУХЫН ДАРАГДСАН НЬ

200. Найман, Мэргэдийг ээлж дуусвал, Наймантай хамт байсан Жамуха, улсаа алдаж, таван нөхөртэй тэнүүчилж яваад Танлу (Тагна) уулд гарч нэгэн угалз алж шарж идэж байгаад Жамуха, нөхдөдөө хэлсэн нь: "Хэний хөвүүд энэ өдөр угалз алж, ингэж идэж байна?" гээд тэр угалзын махыг идэж байх завсар таван нөхөр нь Жамухыг гардан барьж Чингис хаанд авчирчээ. Жамуха, нөхдөдөө баригдаж ирээд, Чингис хаанд хэлүүлсэн нь:

"Хар хэрээ халтар нугасыг барих болов
Харц боол хан эзэндээ халдах болов.
Хаан анд минь хайрлаж өршөө..." гэжээ.

Жамухын тэр үгэнд Чингис хаан зарлиг болруун: "Хаан эзэндээ халдсан хүнийг яаж орхих вэ? Тийм хүн хэнтэй нөхөрлөх вэ? Хаан эзэндээ халдсан харц ардыг ураг төрлийг нь хүртэл устга" гэж зарлиг болов. Тэгээд Жамухын нүдний өмнө түүнд халдсан ардыг алав.

Чингис хаан, Жамухад хэл гэж зарлиг болсон нь:
"Одоо бид хоёул ойртож бас нөхөрлөе.
Өнөө болоход, чи өрөөсөн арал болоод
Өөр санаа агуулахгүй биз.
Хамт хоёул нийлж харилцан найрамдаж
Умартсанаа сануулж унтсанаа сэрүүлж явъя....

201. Жамуха өгүүлрүүн:
...Тэнгэр эцгээс заяатай
Тэмүжин чамд дийлэгдэв, би
...Анд чи соёрхож
Асгарах цусыг гаргалгүй
Алуулж өршөө, намайг...
Үхэж хэвтэх яс минь
Үржилт эх дэлхийд
Үүрд оршиж байгаад
Итгэлт андын ургийг
Ивээж тэтгэх болтугай гэж
Ийм ерөөлийг тавъя...

Одоо намайг тонилготугай!" гэж өгүүлбэл, эдгээр үгийг сонсоод Чингис хаан өгүүлрүүн:

...Дээд язгуурын хүнийг
Дэмий хорлож болохгүй
Хүний амийг хорлоход
Хүндэт шалтгаан хэрэгтэй.

Энэ тухайн шалтгааныг хэлбэл, урьд Жочи Дармала, Тайчар хоёр адуугаа харилцан дээрэмдэлцэх үед Жамуха анд чи, буруу зан, булхай явдал гаргаж, Далан балжууд гэдэг газар байлдаж, намайг Зээрэний хавчилд бачимдуулан айлгаснаа санаж байна уу? Одоо бас нөхөрлөе гэвэл зөвшөөрөхгүй байна. Амийг чинь хайрлах боловч аргагүйд хүрэв гэж хэлэгтүн. Одоо чиний үгээр цус гаргалгүй нөгчүүлж, хүүрийг чинь ил хаяхгүй, хүндэт ёсоор оршуулъя” гэж зарлиг болов. Тэнд Жамухыг үхүүлж, хүүрийг оршуулав.

202. Тэгээд эсгий туургатан улс энх шударга болж, барс жил (1206) Онон мөрний эхэнд хуралдаж, есөн хөлт цагаан тугаа мандуулаад, Тэмүжинд Чингис хаан (Далай хаан) цолыг өргөв....

*Монголын нууц товчоо. Монгол бичгээс хөрвүүлсэн Ц.Дамдинсүрэн*
*УБ., 1990 (номоос хэсэглэн авав) 172-178 дахь тал*

“МОНГОЛЫН НУУЦ ТОВЧОО”

## ЗОХИОЛЫН ОРЧИН НЬ ДҮРИЙГ ТОДРУУЛАХАД ХЭРХЭН НӨЛӨӨЛЖ БУЙГ ТОДОРХОЙЛОХ

**Үгийн тайлбар**

**Гурын шагай** - Бугын шагай

**Алангир нум** - Тосон харгай модоор элэг хадалгүй хийсэн нум

**Дуут сум** - Годил булцуунд нүх гаргасан, харвахад дуу гардаг сум

**Задлан шинжлэх асуулт, даалгавар:**

1. МНТ-ны 116-118 дугаар зүйлийг уншина уу. Тэмүжин Жамуха хоёр гурван удаа анд бололцохдоо бие биедээ гурав, гурван зүйлийг өгч солилцон “анд бололцсон” байдаг. Эртний монгол эрчүүдийн анд бололцох ёс, түүний гэрч бэлгэдлийн зүйлсэд юу юу ордог болохыг зохиолоос уншиж, дараах хүснэгтэд тэмдэглэнэ үү. Түүхэн нөхцөл байдал нь дүрийг тодруулахад хэрхэн нөлөөлж буйг ажиглана уу.

| Тэмүжин Жамуха хоёрын анд бололцохдоо солилцсон зүйлс | | |
|---|---|---|
| Тэмүжинээс Жамухад өгсөн зүйлс | | |
| 1. Цутгамал шагай | 2. | 3. |
| Жамухаас Тэмүжинд өгсөн зүйлс | | |
| 1.Гурын шагай | 2. | 3. |

2. МНТ-ны 118 дугаар зүйлийг дахин уншиж, Жамухын хэлсэн үгийн далд утгыг Бөртэ үжин хэрхэн тайлсныг эргэцүүлнэ үү.
3. МНТ-ны 200-202 дугаар зүйлийг уншина уу. Тэмүжин Жамуха хоёр эвдрэлцлийн шалтаг, шалтгаан нь юу байсан бэ?
4. Тэмүжинд Чингис хаан цолыг өргөж есөн хөлт цагаан тугийг мандуулсан түүхэн орон, цагийг тодруулна уу.
5. МНТ-ны 120-199 дүгээр зүйлийг нөхөж уншаад Тэмүжин, Жамуха хоёрын нөхөрлөл, зөрчил тэмцэл хийгээд түүхэн цаг үеийг эргэцүүлнэ үү.

**Түлхүүр нэр томьёо**

**Түүхэн дүр:** Уран зохиолын бүтээлд уран дүрийн түвшинд боловсруулсан, уран сайханжсан баримтат дүрийг түүхэн дүр гэнэ.

## 2.2. “МОНГОЛЫН НУУЦ ТОВЧОО” -НЫ ШҮЛГҮҮД

***Уншихын өмнө***

“Монголын нууц товчоо” зохиолын 69-76 дугаар зүйлийг дэлгэрүүлэн уншиж, тайчууд ах дүү нар бэлэвсэн Өэлүн үжинийг бяцхан хөвүүдийн хамт хар буурин дээр орхиж нүүсэн түүх хийгээд Өэлүн эхийн магтаал шүлгийн талаар сэтгэгдлээ хуваалцана уу.

### “МОНГОЛЫН НУУЦ ТОВЧОО”
### 75 дугаар зүйл
### ӨЭЛҮН ЭХИЙН МАГТААЛ

Оюунтай төрсөн Өэлүн эх
Оёдолт дээлийг огшуулан өмсөж
Оготор хормойг шуун бүсэлж
Онон мөрнийг өгсөж уруудаж
Олирс мойлыг түүж явж
Өчүүхэн хөвүүдээ хайрлан тэжээж
Өдөр шөнийг аргацаан өнгөрүүлэв.
Чадалтай төрсөн үжин эх
Царсан шорыг барин явж
Цавчим газрыг өгсөж уруудаж
Сөдөн гичгэнийн үндсийг малтаж
Шөнө өдрийг хатамжлан өнгөрүүлж
Суут хөвүүдээ тэжээн өсгөв.
[Хатан төрсөн үжин эх
Хайлаасан шор барин явж
Халдун уулыг өгсөж уруудаж
Хавийн мангирыг малтан түүж
Хаад хөвүүдээ хайрлан тэжээж
Ханатал цадтал идүүлж өсгөв...
А.то] (74 дүгээр зүйл)
Гоо төрсөн Өэлүн эх
Гох дэгээ барин явж
Гол завыг өгсөж уруудаж
Гогод мангирыг түүн явж
Хутагтан хөвүүдээ тэжээж өсгөв.
Зарчимтай төрсөн үжин эхийн
Затгас төмсөөр тэжээсэн хөвүүд
Засагтан сайд болж өсөв.
Гоо төрсөн үжин эхийн
Гогод мангираар тэжээсэн хөвүүд
Хутагтан сайд болж өсөв.
Эх үжиний тэжээсэн хөвүүд
Эрс сайд болон өсөж
Эрх омог төгөлдөр болж
Эх Ононы эрэгт сууж
Өлгүүр гох усанд хаяж
Эрэмдэг загасыг шүүн байж
Эх үжинийг тэжээх болов.
Зарчимт үжиний тэжээсэн хөвүүд
Засагт эрс болон өсөж
Замагтай усыг шүүрдэн байж
Загас жараахайг гөхидөн барьж
Заяат эхээ тэжээх болов.

*Монголын нууц товчоо. Монгол бичгээс хөрвүүлсэн Ц.Дамдинсүрэн УБ., 1990 (номоос хэсэглэн авав) 45-56 дахь тал*

### ЗОХИОЛЫН ХАМ СЭДВИЙН ХҮРЭЭНД ТУСГАН ЭРГЭЦҮҮЛЭХ

1. Шүлэгт Өэлүн ээжийг хэрхэн дүрсэлсэн бэ? Өэлүн эхийн зорилго хэрхэн биеллээ олсон бэ? Энэ тухай зохиолд хэрхэн илэрхийлсэн бэ?
2. Өэлүн эхийн магтаал шүлгээс ямар хэрэгтэй санааг тусгаж авсан бэ?
3. Шүлэгт Өэлүн эхийг магтахдаа ямар ямар ургамлын зүйлсийг нэрлэсэн байна вэ? Толь бичгээс судлан тайлбарлана уу. Эдгээр нь шүлгийн санааг тодоруулахад хэрхэн нөлөөлж байна вэ?

| Жишээ | Тайлбар |
|---|---|
| Олирс мойл | |
| Сөд гичгэнэ | |
| ... | |
| ... | |

## "МОНГОЛЫН НУУЦ ТОВЧОО"
### 103 дугаар зүйл
### ТЭМҮЖИНИЙ ЗАЛБИРАЛ ШҮЛЭГ

"Солонго мэт сонсох
Соргог Хуагчины
Сонорын хүчээр
Үен мэт үзэх
Үнэнч Хуагчины
Үзсэний ачаар
[Аюулт дайснаас
Амжин дутааж]
Бүтэн биеэ
Бүгэн нуугдаж...
Бурхан халдунд
Амь хоргодов.
Харийн дайсан
Халдан довтлоход
Харцагаас дутаасан
Болжмор мэт
Хандгай бугын
Мөрийг дагаж
Хад хавцлын
Сүвийг эрж
Халдун уулд
Дутааж ирээд
Хальс холтсоор гэр барьж
Халуун амиа
Хамгаалав, би.
Бөглүү ойт
Бурхан уул
Бөөсөн чинээ амийг минь
Бөөцийлөн аварч
Бөөрийн чинээ биеийг минь
Бүтэн мэнд үлдээв.
Өшөөт дайснаас
Өршөөн аварч
Өнчин бидний
Өмөг болсон
Өндөр дээд
Бурхан халдун чамайг
Өглөө бүр мялааж байя!
Өдөр бүр тахиж байя!
Үрийн үрд
Үүрд тахиж
Үе тутам
Үргэлж шүтье!"

*Монголын нууц товчоо. Монгол бичгээс хөрвүүлсэн Ц.Дамдинсүрэн УБ., 1990 (номоос хэсэглэн авав) 57-58 тал*

### ЗОХИОЛЫН ХАМ СЭДВИЙН ХҮРЭЭНД ТУСГАН ЭРГЭЦҮҮЛЭХ

1. "Монголын нууц товчоо" зохиолын 98-103 дугаар зүйлийг дэлгэрүүлэн уншиж, Тэмүжиний Бурхан халдун дээр есөнтээ сөгдөж, наран өөд андаж, өчил өчин, сацал сацан залбирсан залбирал хийгээд Монголын түүхийн эгзэгтэй үеийг эргэцүүлнэ үү.
2. Бурхан халдун уул аль аймгийн нутагт байдаг вэ? Яагаад энэ уулыг тахьдаг вэ? Бурхан халдун уулын тахилгын талаар мэдээлэл цуглуулж, илтгэл бэлтгэн, танилцуулаарай.
3. Тэмүжин Хуагчин эмгэнийг хэрхэн магтсан бэ?

| Жишээ | Тайлбар |
|---|---|
| Солонго мэт сонсох | |
| Үен мэт үзэх | |

4. Хэрвээ тэр үед Хуагчин эмгэн сэрээгүй бол түүх хаашаа эргэх байсан талаар бодолхийлнэ үү.

## “МОНГОЛЫН НУУЦ ТОВЧОО”
## 254 дүгээр зүйл
## ХӨХӨЧОСЫН СУРГААЛ ШҮЛЭГ

... Одтой тэнгэр орчиж
Олон улс байлдаж
Орондоо унтах завгүй
Олзлон булаалдаж байв.
Хөрст дэлхий хөрвөж
Хөвчин улс хямралдаж
Хөнжилдөө унтах завгүй
Хөнөөлдөн тэмцэж байв.
Эргэлзэн бодох чөлөөгүй
Элбэлдэн зүтгэж явав.
Ухран дутаах газаргүй
Урагшлан байлдаж явав.
Амар жаргах аргагүй
Алалдан тэмцэж явав.
Хатан сайхан эхийнхээ
Халуун элгийг хөргөж
Хайрт зүрхийг гомтгож
Тос шиг санааг царцуулж
Сүү шиг сэтгэлийг ээдүүлэх
Чалчаа муу үгийг
Цагаадай чи хэллээ.
Бүлээн элэг нэгтэй
Бөртэ хатны хүүхэд биш үү?
Халуун элэг нэгтэй
Хамт төрсөн хүүхэд биш үү?
Зүрхний хайрт эхийн
Зүтгэсэн ачийг мартаж
Зүйгүй үгээр гомтговол
Гэмшивч нэгэнт хожидно.
Хэвэлдээ тээсэн эхийн
Хэтэрхий ачийг мартаж
Хэдэр үгээр гомтговол
Хэзээ ч баясгаж чадахгүй.
Хаан богд эцэг чинь
Хамаг улсыг байгуулахдаа
Хар толгойгоо хайрлахгүй
Халуун цусаа гамнахгүй
Хамхих нүдээ ирмэхгүй
Гарын ханцуйг дэрлэж
Гадаад хормойгоо дэвсэж
Шүлсний хөөсөөр ундалж
Шүдний махаар хооллож
Магнайн хөлсийг гоожтол
Мацаж чармайж явахад
Улны хөлсийг урстал
Улсаа хурааж явахад
Хайрт хатан эх чинь
Хамт зовж явжээ.
Оюун төгөлдөр эх чинь
Оёдолт дээлээ огшуулж
Оготор хормойгоо шууж
Хүүхдээ өсгөхийн тул
Хүч чадлаа шавхаж
Залгих хоолны шимтэйг
Заясан хүүхдэдээ өгч
Уух ундны дээжийг
Урьдаар та нарт өгч
Өсөх үрээ тэжээж
Өлсөж ядарч явлаа.
Эгмээс чинь татаж
Эрийн зэрэгт хүргэсэн
Эрхэм ачийг санацгаа!
Хүзүүнээс чинь татаж
Хүний зэрэг болгосон
Хүндэт ачийг бодоцгоо!
Бохирыг чинь арилгаж
Борвийг чинь тэнийлгэж
Эрийн зэрэгт оруулж
Эмээлийн дөрөөнд хүргээд
Энхрий хөвүүд та нарын
Эрхэм сайныг үзье гэж
Эх чинь одоо бодож байна.
Наран шиг гэгээн ухаант
Навч шиг дэлгэр сэтгэлт
Сайн хатан эхийнхээ
Санааг бүү гомдуул!”

*Монголын нууц товчоо. Монгол бичгээс хөрвүүлсэн Ц.Дамдинсүрэн УБ., 1990 он (номоос хэсэглэн авав) 226-229 дахь тал*

## ЗОХИОЛЫН ХАМ СЭДВИЙН ХҮРЭЭНД ТУСГАН ЭРГЭЦҮҮЛЭХ

1. “Монголын нууц товчоо” зохиолын 254-255 дугаар зүйлийг дэлгэрүүлэн уншиж, Хөхөчос яагаад Чингис хааны хөвүүдийг зэмлэн сургах болсон талаар тодруулна уу.
2. Шүлгийн эхний шадуудад түүхэн цаг үе, нөхцөл байдлын талаар хэрхэн дүрсэлсэн байна вэ? Түүхийн хичээлийн мэдлэг ойлголттойгоо холбон тайлбарлана уу.
3. Тус сургаал шүлгээс чи ямар хэрэгтэй санааг тусгаж авсан бэ? Амьдралдаа хэрхэн хэрэгжүүлэх вэ?
4. Уншсан шүлгүүдээс баатрын сэтгэл хөдлөлийн шинжид тохирсон 1-4 мөр шүлгийг зохиолоос олж бичээрэй. Тухайн санааг гаргахдаа шүлгийг яаж холбож, айзам, хэмнэл хэрхэн үүсгэснийг дүгнээрэй.
    1. Магтсан: ...........................................................................................
    2. Зэмлэсэн: ........................................................................................
    3. Талархсан: .......................................................................................
    4. Сургасан:..........................................................................................

## ЗОХИОЛЫН ГАДААД БА ДОТООД ОРЧИН НЬ ДҮРИЙГ ТОДРУУЛАХАД ХЭРХЭН НӨЛӨӨЛЖ БУЙГ ТОДОРХОЙЛОХ

1. “МНТ”-ы шүлгүүдээс дүрийн сэтгэл хөдлөлийг гаргасан дараах хэсгүүдийг уншаад, тухайн дүрийн ямар зан төрх илэрч байгааг дүгнээрэй.

| | Шинж | Жишээ | Дүгнэлт |
|---|---|---|---|
| 1 | Гомдсон | “...Боорчи, Мухулай нар<br>Булт биднээс<br>Их тусалж<br>Илүү зүтгэсэн үү?<br>Тэмдэглэн соёрхоход<br>Тэднээс би<br>Дутуу тусалж<br>Ядуу зүтгэсэн үү?...” *(203 дугаар зүйл)* | |
| 2 | Гэмшсэн | “...Хохимой муу толгойгоо<br>Хоргодох газаргүй болгов<br>Хорголын төдий амиа<br>Арчлах газаргүй болгов...” *(111 дүгээр зүйл)* | |
| 3 | Өчсөн | Есүй хатан:<br>“...Уул мэт бие чинь<br>Нурж одвол<br>Улс олон Монголыг чинь<br>Хэн захирах юм бэ?<br>Тулгуур мэт биеийг чинь<br>Туйвж одвол<br>Туг сүлдийг чинь<br>Хэн өргөх юм бэ?...” гэж өчвөл<br>*(254 дүгээр зүйл)* | |

## ЗОХИОЛЫН ХЭЛ НАЙРУУЛГА, УРАН ДҮРСЛЭЛ, БИЧИЛ ДҮРСЛЭЛИЙГ УНШИГЧДАД ҮЗҮҮЛЭХ НӨЛӨӨГ ШИНЖЛЭХ

1. Дараах дүрслэх хэрэглүүрт тохирсон жишээг "МНТ"-оос олж, гүйцээн бичээрэй. Уншигчдад яаж нөлөөлөх бол? Нөлөөлөл нь айзам, хэмнэл, холбоц, үг сонголттой хэрхэн холбоотойг дүгнээрэй.

| № | Дүрслэх хэрэглүүр | Жишээ | Уншигчдад үзүүлэх нөлөөлөл |
|---|---|---|---|
| 1 | Адилтгал | "Ширмэн төмөр магнайтай<br>Шивээ хурц хэлтэй" *(195 дугаар зүйл)* | |
| 2 | Егөөдөл | | |
| 3 | Багасгал | | |
| 4 | Хэтрүүлэл | "...Шүүдрээр унд хийж<br>Шүлсээр хоол хийж<br>Салхиар унаа хийж<br>Саадгаар нөхөр хийж явдаг..." *(195 дугаар зүйл)* | |
| 5 | Төлөөлөл | "Өдөр үзэх нүд, шөнө сонсох чих болгох" | |
| 6 | Юмшуулал | "Харвах сумны халхавч болж<br>Хангинах зэвийн бамбай болох..." | |

1. "МНТ" зохиолын шүлгийн мөрийг судлаачид дараах байдлаар гаргасан байдаг. Хэсэг тус бүрт тохирох жишээг хүснэгтэд нөхөж бичээрэй.

| № | Шүлгийн мөр | Хэд орчим мөр байгаа | Эшлэл (хэддүгээр зүйл) | Нэмж нөхөж бичих |
|---|---|---|---|---|
| 1 | Хос мөрт шүлэг | 900 орчим | Мөчир бүрээс<br>Мөч гуя өлгөж<br>Хожуул бүрээс<br>Хоёр гурван шувуу өлгөсөн<br>*(27 дугаар зүйл)* | |
| 2 | Гурван мөрт шүлэг | 50 орчим | Хүзүүнд минь угласан<br>Хүнд модыг<br>Хөсөр хаясан *(146 дугаар зүйл)* | |
| 3 | Дөрвөн мөрт шүлэг | 30 орчим | | |

2. Шүлэгт холбоцын судалгаа хийгээрэй. Айзам, хэмнэл (Сурагчийн лавлах. 146, 147 дугаар тал) -ийг яаж үүсгэв?

| Шүлэг | Толгой, сүүл холболт | Мөрөн дэх үгийн тоо | Бусад |
|---|---|---|---|
| "...Цэлийн ус ширгэв<br>Цэгээн чулуу хагарав..." *(72 дугаар зүйл)* | | | |

| | | | |
|---|---|---|---|
| “...Харгана зорчлоор хатгалдаж<br>Нуур байрлалаар байлдаж<br>Цүүц хатгалдаанаар цөмөрч тулъя...”<br>*(195 дугаар зүйл)* | | | |



## ШҮЛГИЙН ХОЛБОЦ, АЙЗАМ, ХЭМНЭЛЭЭС СУРАЛЦАН БИЧИХ

1. Шүлгийн холбоц, айзам, хэмнэлийг дуурайлган хамгийн сайн найзаа магтаж, бахдаж бичээрэй.

Гурван зуун тайчуудыг дарсны дараа эзэн зургаан сайдаа магтан дуулахад Боорчи эзнээ магтан,

Есүхэй баатар эцэгтэй
Есөн өрлөг түшмэлтэй
Ер бүгдийг эрхэндээ оруулсан
Ертөнцийн эзэн Чингис хаан минь
Өэлүн хатан эхтэй
Өрлөг есөн түшмэлтэй
Өгөдэй, Тулуй хөвүүнтэй
Өршөөл хайр ихтэй
Өнгө бүрийн улсыг
Өмнөө сөгдүүлсэн
Өшөөтөн дайсан бүгдийг
Өлмий доороо гишгэсэн
Өндөр дээд эзэн хаан минь...

*(149 дүгээр зүйл*) гэж дуулсан байдаг.

## НОМ УНШЛАГАД ХӨТЛӨХҮЙ




*Монголын нууц товчоо. Монгол бичгээс Ц.Дамдинсүрэн хөрвүүлэв. Редактор Ш.Гаадамба. УХГ. УБ., 1990*

Ц.Дамдинсүрэнгийн монгол бичгээс хөрвүүлсэн “Монголын нууц товчоо” (УБ., 1990) номыг номын сангаас захиалан уншина уу.

**Хувийн уншлагаа хөгжүүлэх**

“Монголын нууц товчоо” номын бүлгүүдийг ажиглаад дараах зүйлийг тэмдэглэнэ үү.

- Өмнө уншиж байсан бүлгээ хайж, уншсанаа сэргээн санана уу. Та түүнийг дахин уншсанаар өөртөө юуг шинээр олж нээв ?
- Номын гарчгийг гүйлгэн хараад цаашид уншмаар санагдаж байгаа бүлгээ ялган тэмдэглэж, дэс дараагаар төлөвлөн уншина уу.

# 2

# ӨГҮҮЛЛЭГ




**ЗОРИЛГО**

Энэ бүлгийг судалснаар "Монголын нууц товчоо" - ны хэрэг явдал, дүрүүдээс сэдэвлэн бүтээсэн шинэ цагийн өгүүллэг болон Д.Нацагдоржийн өгүүллэгүүдээс харьцуулан судалж, түүх, нийгмийн хам сэдвийн хүрээнд эргэцүүлж, далд утгыг тайлан тайлбарлах чадвараа хөгжүүлнэ.

**2.1. "Монголын нууц товчоо" -оос сэдэвлэсэн өгүүллэгүүд**

Ж.Саруулбуян "Бодончар богд" өгүүллэг

Д.Намсрай "Жамухын өчил" өгүүллэг

**2.2 Д.Нацагдоржийн өгүүллэгүүд**

Д.Нацагдорж "Хөдөө талын үзэсгэлэн" өгүүллэг

Д.Нацагдорж "Ламбугайн нулимс"өгүүллэг

## 2.1. “МОНГОЛЫН НУУЦ ТОВЧОО” -ООС СЭДЭВЛЭСЭН ӨГҮҮЛЛЭГҮҮД

***Уншихын өмнө***

- *Бодончарын амьдарч байсан дагшин сайхан нутаг Балжийн голын нэгэн тохойг Балжийн арал гэдэг. Эдүгээ Түнхэлэг горхины адгийн голдирол өөрчлөгдөн нуур мэт хар ус болсон. Энд боржгин овгийн дээд өвөг Бодончар богд өвсөн эмбүүл босгон аж төрж байсан түүхтэй.*
- *Балжийн аралд өдгөө Бодончард зориулан орогшин хул морь, анч харцага хоёрыг дүрсэлсэн “Бие тэргүүт, дээл захтай сайн” гэж худам монголоор бичсэн хөшөө босгож, өвсөн эмбүүлийг нь сэргээн дүрсэлжээ.*

**Жүмпэрэлийн Саруулбуян**

Жүмпэрэлийн Саруулбуян 1957 онд Хэнтий аймгийн Батноров сумын нутагт төрсөн. Түүний “Бодончар богд”, “Орогшин хул” зэрэг богино өгүүллэгүүд нь Монголын уран зохиолын богино хэлбэрийн зохиолын сонирхолтой төлөөлөл болж чаддаг. Монгол Улсын Соёлын гавьяат зүтгэлтэн цол хүртжээ.



*Гэрэл зургийг Ж.Саруулбуян*



### БОДОНЧАР БОГД

Бодончар орогшин хул мориныхоо согсоо гөхлийг ширтэн гэлдрүүлж явна. Тэр мунхаг ядуу гэж урагт үл тооцогдон ах нартаа адлагдан хөөгдсөндөө нэг их гутарсан ч үгүй. Харин ч ухаан тэлүүлж, нэгийг бодон хоёрыг эргэцүүлэх хугацаатай боллоо гэж тайвширна. Олон сүргийн дундаас зүс буруу гэх энэ муу гол дайрт годил сүүлт орогшин хул морийг надад ах нар маань өгсөн юм. Нээрээ морины маань энэ гөхлийн үс гэхэд л тийм гэж зүсэлж хэлж чадахааргүй түмэн өнгийн үс холилдсон нь сонин юм. Орогшин хул морь минь чи тэнгэрийн хөвгүүн хаан хүний анхны нөхөр- эрдэнэт хүлэг гэдгээ мэдэж ав гэж Бодончар мунхаг морьтойгоо ярьж явна. Орогшин хул морь нь үзүүр нь хэрэмний чих шиг урт шар хялгастай, жаахан доошлоод бор, улаан, ягаавтар холилдон уусссан үзэмжит урт чихээ хайчлан солбиулан,

За ойлгож байна аа, эзэн богд минь гэх шиг ялаархан хазаар дарна. Бодончар мунхагт ах нар нь нум сум ч өгсөнгүй. Хүрэл бууран сав хоёрыг, нэг жижиг тогоо төдийхөн хувь хүртээснийг ширэн богцсондоо хийн ганзагалжээ. Бодончар Алун гоо эхийнхээ сургасан таван мөсний сургаалыг эргэцүүлэхийн сацуу юун түрүү гэдсээ тэжээх аргыг сүвэгчлэн хялгасан урхи томж, түүгээрээ харцага барьж аваад модны ёроолоос хөлөөр нь аргамжиж орхиод, эмбүүл сууцаа нууцхан нэг чөлөөнд барив.

Тэнгэр язгуурт Бодончар богдыг идэр насандаа ах нарын мунхгаас болоод өвсөн эмбүүлд толгой хоргодож байсныг миний орогшин хул морь, анч бор харцага хоёроос

минь өөр амьтан мэдэх учиргүй гэж өөрөө өөртөө тангараглав. Харцага нь Бодончарт заяагаар тохиосон бололтой. Нугас галуу барих уран аргыг төвөггүй сурч, эзнээ тэжээж эхэллээ. Бодончар, түүний амьдарч байгаа Балжийн арал гэдэг газраас тэрүүхэн дорогш буусан нэгэн бүлэг иргэнийд бууж мордон цэгээ уудаг болов. Тэрхүү бүлэг хүмүүс их бага, сайн муу, толгой шийр цөм нэгэн адил чацуу байгааг ажиглаад, эзлэхэд тун хялбар иргэн юм даа гэж бодох болов. Мөнөөх бүлэг иргэн гол дайрт годил сүүлт орогшин хул мориныхоо хондлой дээр эр бор харцага суулгасан хорь гаруйхан настай идэрмэг сэргэлэн үг яриатай залуу эрийг ихэд сонирхон байгаа бүхнээрээ дайлж цайлавч чухам түүний хаана амьдардаг ямар овгийн хүмүүн болохыг асууж шалгаасан нь нэгээхэн үгүй. Харин "эр бор харцагаа бидэнд өгөөч" гэж ам бузарлаад авчээ. Бодончар, энэ бор харцага бол орогшин хул морь бид хоёрын итгэлт нөхөр, миний сүлд хийморийн шүтээн юм гээд огт халгаасангүй. Түүнд эрх чацуу бүлэг иргэд нэг их юм бодсонгүй, бас харцагыг яаж ингэж биедээ дасган гаршуулдгийг ч асуусангүй. Бүлэг иргэний хүрээнд бууж, гэдсээ цайлгасан Бодончар гэр сууц руугаа очиж, сэтгэлээ цайлгах минь гэж орогшин хул мориндоо хэлээд мордоно. Ялаа үргээх сүүлгүй муу мориныхоо годил сүүлэнд хялгас нэмэн бэхэлж сугсарсан сайхан сүүлтэй болгосон нь орогшин хулд таатай сайхныг хэлээд яах вэ. Бодончар зүдрээчих вий гэж чонон шогшоогоор шогшсоор мөр зүсээ бага зэрэг буруулсхийн дөлсөөр эмбүүл сууцнаа ирнэ. Бодончарын эмбүүлийн хойморт Алун гоо эхийнх нь зүүж явсан тэнгэр шүтээн Бөрт чино, Хоо маралын хүрэл зүүлт залаастай байгаа газар тэнгэрийн хөвгүүн газрын иргэдийг захирах хаан болох хувь ирнэ гэдэгт итгэлийг өвөрлөнө.


*Ж.Саруулбуян. Номын чимэг зураг. Бодончар богд*

Намрын дунд сарын дүүрэн сартай нэгэн шөнө Бодончар эмбүүлийнхээ үүдэнд шөнөжин тэнгэр ширтэн суув. Одод, одод оо гэж, тэнгэрийн заадас орогшин хул морь нь Балжийн арлыг баруун тийш нэг, зүүн тийш нэг давхиад өнгөрсөн цайвар тоосонцор зам шиг санагдана. Бодончар оддыг ширтэн баясаж, одод хүртэл тод бүдэг, хол ойр байх атал энэ бүлэг иргэд бүгд ив ижил тэв тэнцүү нь хачин юм гэж бодно. Бодончарыг эмбүүлдээ орж ирэх агшинд хоймрын хүрэл шүтээн сарны гэрэлд туяа цацраан гялсхийх шиг санагдаад орхив. Огт гялалзах учиргүй шүтээн минь яагаад гэрэл цацраах болов гэж Бодончар гайхасхийв. Тэр шөнө идэр залуу Бодончарын зүүдэнд Алун гоо эх нь залран өвсөн эмбүүл дотор нь орж ирэн суугаад мөнөөх хүүхэд ахуй цагт тус тусаар хугалуулаад, дараа нь таван мөс багцлан боож хугалуулах гэж байсан залуу дүрээрээ инээмсэглэн:

- Хүү минь би чамд мөнөөх таван мөсийг авчирлаа. Миний хүү ах нартайгаа эв эеийг эрхэмлэхийг хичээгээрэй. Мөн тэгээд бие тэргүүтэй, дээл захтайг бүү мартаарай гээд нэгэн их гэрэл цацруулаад үгүй болов. Бодончар тэр дорхноо сэрлээ. Сар шингэчихсэн тас харанхуй. Гадаа орогшин хул морь нь өвс ширд ширд хазлах дуулдана. Бодончар амандаа,

Бие тэргүүтэй, дээл захтай нь сайн, бие тэргүүтэй дээл захтай нь сайн гэж үглэн хэвтлээ. Тэр, энэ үгийг мартаж болохгүй юм шүү гэж өөрөө өөртөө андгайлав.

*Ж.Саруулбуян "Алтан хүмүн" өгүүллэгийн түүвэр, УБ., 2001 он, 3-5 дахь тал*

## ЗОХИОЛЫН ХЭЛНИЙ ХЭРЭГЛЭЭГ ЗАДЛАН ШИНЖИЛЖ, ЖИШЭЭ БАРИМТААР ХАРЬЦУУЛАН ТАЙЛБАРЛАЖ БИЧИХ

**Задлан шинжлэх асуулт, даалгавар:**

1. Дараах өгүүлэмжүүд "МНТ"-ны сонгомол эхээс авсан эшлэл байна уу, "Бодончар богд" өгүүллэгээс авсан эшлэл байна уу гэдгийг (+) тэмдгээр хүснэгтэд ялган тэмдэглээрэй.

| № | Зохиолын эшлэл | МНТ | Бодончар богд |
|---|---|---|---|
| 1 | *Тэнгэр язгуурт Бодончар богдыг идэр насандаа ах нарын мунхгаас болоод өвсөн эмбүүлд толгой хоргодож байсныг миний орогшин хул морь, анч бор харцага хоёроос минь өөр амьтан мэдэх учиргүй гэж өөрөө өөртөө тангараглав. Харцага нь Бодончарт заяагаар тохиосон бололтой. Нугас галуу барих уран аргыг төвөггүй сурч эзнээ тэжээж эхэллээ.* | | + |
| 2 | *Бодончар урагт эс тоогдож, "Энд юу хийж сууна" хэмээгээд, гол дайрт годил сүүлт орогшин хулыг унаж, "үхвээс үхсүгэй, байваас байсугай" хэмээж Онон мөрөн рүү давхин одов. Балжийн аралд хүрч, тэнд өвсөн эмбүүл гэр барьж суув.* | + | |
| 3 | *Бодончар Алун гоо эхийнхээ сургасан таван мөсний сургаалыг эргэцүүлэхийн сацуу юун түрүү гэдсээ тэжээх аргыг сүвэгчлэн хялгасан урхи томж түүгээрээ харцага барьж аваад, модны ёроолоос хөлөөр нь аргамжиж орхиод эмбүүл сууцаа нуухан нэг чөлөөнд барив.* | | |
| 4 | *Тэр мунхаг ядуу гэж урагт үл тооцогдон, ах нартаа адлагдан хөөгдсөндөө нэг их гутарсан ч үгүй. Харин ч ухаан тэлүүлж, нэгийг бодон, хоёрыг эргэцүүлэх хугацаатай боллоо гэж тайвширна.* | | |
| 5 | *Тийн ахуйдаа борогчин харцага хар хур барьж идэн бүхүйг үзэж, гол дайрт годил сүүлт орогшин хулын хялгасаар урхилан барьж, тэжээв.* | | |
| 6 | *Бодончар идэх идээн үгүй байхдаа, чоны гууд хоргоосон гөрөөсийг мярааж харваж алж идээд, чоны барьж идсэн сэгийг түүж идээд, харцгайгаа ч тэжээсээр тэр он гарав.* | | |
| 7 | *Бодончар, түүний амьдарч байгаа Балжийн арал гэдэг газраас тэрүүхэн дорогш буусан нэгэн бүлэг иргэнийд бууж мордон, цэгээ уудаг болов.* | | |
| 8 | *Тэр дунд хэрийн жирэмсэн эм Бодончарт ирж, хүү төрүүлэв* | | |
| 9 | *Харин эр бор харцагаа бидэнд өгөөч гэж ам бузарлаад авчээ.* | | |
| 10 | *Дүйрэн уулын араас Түнхэлэг горхи руу бөлөг иргэн нүүж ирэв. Бодончар харцгайгаа орхин, тэд иргэнд одож, өдөр эсэгчилж, шөнө нь өвсөн эмбүүл гэртээ ирж хонох бөлгөө.* | | |
| 11 | *Тэд иргэн Бодончарын харцгайг гүйваас эс өгөв.* | | |

2. Бодончарын шүтээний дүрслэлийг зохиолч *"Бодончарын эмбүүлийн хоймортАлун гоо эхийнх нь зүүж явсан тэнгэр шүтээн* ***Бөрт чино, Хоо маралын хүрэл зүүлт*** *залаастай байгаа газар тэнгэрийн хөвгүүн газрын иргэдийг захирах хаан болох хувь ирнэ гэдэгт итгэлийг өвөрлөнө... Бодончарыг эмбүүлдээ орж ирэх агшинд хоймрын хүрэл шүтээн сарны гэрэлд туяа цацраан гялсхийх шиг санагдаад орхив. Огт гялалзах учиргүй шүтээн минь яагаад гэрэл цацраах болов"* гэж дүрсэлснээс тодоор онцолсон үгсийг оролцуулан уран сэтгэмжит эх бичээрэй.

## ЗОХИОЛЫН БОДИТ БА ХИЙСВЭР ДҮР НЬ СЭДЭВ, УТГА САНААНД ХЭРХЭН НӨЛӨӨЛЖ БУЙГ ТАЙЛБАРЛАХ

**Тайлбар**

Зохиолч Ж.Саруулбуян 1996 онд “Сувдан сондор” соёл эрдэм шинжилгээний аялалд оролцон, Хэнтий нутгаар явахдаа Бодончарын нутгийг сурвалжлан онолдуулж, Балжийн аралд Бодончарын дурсгалд зориулан орогшин хул морь, анч харцага, өвсөн эмбүүлийг нь сэргээн хийгээд, “Бие тэргүүт, дээл захтай сайн” гэж худам монголоор бичсэн хөшөө босгосон юм. Уг хөшөөний эх загварыг Ж.Саруулбуян урлажээ.

**Задлан шинжлэх асуулт, даалгавар:**

1. “Бодончар богд” өгүүллэгт байгаа зүүдний учрыг тайлбарлаарай.

*Бодончарын зүүд:*

*Тэр шөнө идэр залуу Бодончарын зүүдэнд Алун гоо эх нь залран өвсөн эмбүүл дотор нь орж ирэн суугаад мөнөөх хүүхэд ахуй цагт тус тусаар хугалуулаад, дараа нь таван мөс багцлан боож хугалуулах гэж байсан залуу дүрээрээ инээмсэглэн:*

*-Хүү минь би чамд мөнөөх таван мөсийг авчирлаа. Миний хүү ах нартайгаа эв эеийг эрхэмлэхийг хичээгээрэй. Мөн тэгээд бие тэргүүтэй, дээл захтайг бүү мартаарай гээд нэгэн их гэрэл цацруулаад үгүй болов. Бодончар тэр дорхноо сэрлээ.*

2. Бодончарын дүрийг ашиглан дараах загвараар суварга босгоорой.




3. Өгүүллэгийн Бодончарын дүр нь МНТ-ны эх дүрээсээ юугаараа адил ба ялгаатай байгааг харьцуулна уу.
4. “Бодончар Богд” өгүүллэг нь “Орогшин хул” өгүүллэгтэй утга дүйцсэн нэгэн цуврал бүтээл болно. Зохиогч “Бодончар Богд” өгүүллэгт Бодончарын Балжийн аралд өвсөн эмбүүл босгон ганцаар амьдарсан үеийг дүрсэлсэн бол “Орогшин хул” өгүүллэгт юуны тухай өгүүлсэн бол? Зохиолыг Ж.Саруулбуянгийн “Алтан хүмүн” түүврийн 6-7 дахь талаас уншаарай.

**Уншихын өмнө**

*Монголын түүх нь нэн олон янзын өнгө будагтай бөгөөд энэ их өнгөөр хэдэн ч сонгодог бүтээлийг туурвиж болно. Тэмүжин, Жамуха нарын нөхөрлөл нь ямар ч бүтээл туурвилын дундаршгүй эх булаг болж чадах тийм олон өнгөтэй ажгуу.*

- *Эх сурвалжуудын мэдээ занги болон өөрийн оюун бодолд тулгуурлан таамаглан эрэл хайгуул хийсэн "Жамухын өчил" хэмээх нэгэн бэсрэг бүтээлийг уншицгаая.*

**Д.Намсрай (1971-2015)**

Хөвсгөл аймгийн Рашаант сумын нутагт төржээ. 1971 оноос уран бүтээлээ эхэлж, "Гандирсын хотын Хандармаа минь" 1981, "Зуны тэргүүн сар" 1983, "Тоорой төгөл" 1986, "Талд ургасан бодол" 1987, "Жамухын өчил" 1995, "Цэнхэр Сэлэнгэ" роман 1997 зэрэг ном хэвлүүлжээ. Тэрээр МЗЭ-ийн шагнал хүртжээ.

## ЖАМУХЫН ӨЧИЛ

(Өгүүллэг)

Найман зууны тэртээх Жамухын шарил дээгүүр өнөөдөр талын болжмор жиргэж, эх нутгийн ноён салхинаа гудайсан хялганын толгой гашуудалтайяа бөхөлзөнө.

Тэр газрын цээжийг аниртан чагнаваас монгол эрсийн нөхөрлөл, гунигт хагацлын тухай эмгэнэлт түүхийг өгүүлнэ. Олон аймгийн цуст тэмцэл талын язгууртнуудын өрсөлдөөн Тэмүүжингийн ялалтаар төгсөж байсан тэр жил... Хаан Жамуха нөхдөдөө баригдаад, Чингисийн өргөөнөө хүргэгдэж ирэв. Богд эзэндээ халдсан боол иргэдийг Чингис хаан өвс ногоо хүрэнттэл цаазалж, Жамухыг суллаад өгүүлрүүн...

-Эв эе эвдрэлцэж, олонтоо будилсан ч амийг чинь хэлтрүүлье, хаан анд минь. Эгнэгт нөхөрлөлөө бататгаж, эгүүрд хамт түшилцэн шүтэлцэн явтугай чи хэмээн өршөөлийг үзүүлэв.

Гэвч нас сүүдэр ид дундаа төрсөн хүч чадал төгөлдөржсөн хаан Жамуха хариу өчсөн нь,

-Өндөр их хаан суудалдаа заларч, өрлөг есөн жанжны чинь тоо бүрэн байхад би илүүдэх биз ээ, анд минь. Чамд зай тавьж өгье.

Үндэс мөчир бөхтэй Хорхоногийн саглагар мод шиг цэцэглэн ганхаж явсан юм сан. Үйлийн хонгор салхийг минь ямар тэнгэрийн зайран бөө хөөрөгдсөнийг бүү мэд. Атгаг санаат эмийн үгэнд орж, андгай тангаргаа няцсан цагаас хойш тавилан заяаны хувь зэрэгт улам бүр шахагдсаар хаан анд чиний өмнө хүрч ирлээ. Анд минь, чи болгоогтун.

Тэнгэрт хос наран мандвал газар ган болж гал шатна. Монголд хоёр хаан байвал дажин самуун тасрахгүй. Олон дайнд оролцон, чадал хүчиндээ эрдэж явснаа санахад чиний илдийн дор явж би хэзээ ч чадахгүй. Нэгэнт дийлэгдэшгүй хүчийг олсон анд чи миний зарлигийн дор явахыг бас тэвчихгүй. Чи бол тэнгэрийн бөө, шадар баатруудад итгэгдсэн Чингис хаан. Би чамтай зэрэгцэж өргөгдсөн хамаг Монголыг захирах Гүр хаан Жамуха...

Гурван түмэн цэргийнхээ ялалтын уухайгаар Даланбалжуудад чамайг шахан сандаргаж явсан домогт тэр Жамуха өнөөдөр хаан анд чиний төлөө орчлонгоос халихаар шийджээ. Чамд өнө үүрд итгэгдэх ийм замыг сонголоо. Дээд

тэнгэрт нар нэгэн байг! Дэлүүн болдогийг гийгүүлэх сар бас нэгэн байг! Дэлхий газарт маань хаан бас нэгэн байг!...

Өсөх насандаа Ононы мөсөн дээр шагалцан наадаж, өдгөө идэр цагтаа бүх Монголын хувь заяанд холбогдсон чи бид хоёр нэг нарны дор багтахгүй ээ. Учир иймд хоёр их хаан, хоёр их баатар, хоёр монгол эрийн ёсоор энэ хэргийг нэгэн тийш болгоё. Хаан Жамухын суу алдрыг даяар Монгол мэднэ. Энэ нэр сүрээрээ чиний хаан алдрыг өндөрт өргөөд би амиа тэвчье. Олны санаа бүү хоёрдог! Өлмий өвдөг дор чинь өөрийгөө би ивж өгье, хаан анд минь! Чиний нэр уудам аугаа болог. Гүр хаан Жамуха өөрөө чамд сөгдлөө гэдгийг дуулаад Хамаг Монгол, дөрвөн зүг найман зовхист миний алдар урьд хожид үзэгдээгүйгээр дуурсах болно.

Нэгдсэн их гүрнийг нэг гарт хураан захируулахын тулд нэг нь нөгчиж, нөгөө нь хагацъя. Есөн хөлт цагаан туг, дайн тулааны хар сүлдэнд чинь хоёуланд нь сөгдөн гуйя, хаан анд минь! Чи намайг өршөө!... Өршөөхдөө цаазалж өршөө. Би чамтай нөхөрлөе! Нөхөрлөхдөө үхэж нөхөрлөе! Хүчирхэг гүрэн өнө мөнх оршихыг бэлгэдэж хаан биеэрээ туг сүлдийг чинь тахья! Эзэнт улсын төлөө миний өргөх өчүүхэн энэ хувь багадах учиргүйг тэнгэр мэднэ. Одоо чамайг дийлэх хүчтэн газар дээр үгүй ээ! Чиний баатар цэргүүдийн өмнө юу ч тэсэн тэвчиж чадахгүй.

Харь дайсан хатгалдахыг санаархвал Монгол цэргийн тахир сэлмээр дэлхийн дайдыг нумлан хэмжигтүн! Дорно зүгт нар хаанаас манддагийг очиж үзэгтүн! Өрнө зүгт нар хаана шингэдгийг хүрч мэдэгтүн!

Бас их төр эзэнт гүрний хэргийг эмсийнхээ үгтэй хутгалдан зөвшигч надаар төгсгөл болог! Энэ мөчөөс хойш хаан Жамухын алдар, урван тэрслэгч хэнийг ч болов төрийн цээрлэл цааз үл тойрохын хууль болог! Өчих өчил минь гүйцлээ. Хаан анд минь, өшөө хорсол буцалсан хамгийн бэрх цагт ч Өэлүн эхийн сүү цусгүй байсныг санаж, цус гаргалгүйгээр намайг алуулагтун!!! Үтэр түргэн тонилгогтун! Түүхийн хүрд саад тотгоргүй орчиг! гэвэй. Жамуха бол Бодончар дээдсийн дайны олзонд авахад жирэмсэн байсан урианхайжингийн (Урианхай бол Монголын эртний нэгэн овог аймаг) төрүүлсэн үр удмын залгаа бөгөөд тиймдээ ч боржгинчуудын хувьд жадаран буюу харь хэмээсэн овгийн хүн юм. Тэмүжин бага насандаа өнчирч, овог аймагтаа, төрөл садандаа хаягдан гадуурхагдаж байсан бол Жамуха Хамаг Монголын Жадаран овог аймгийн тэргүүн бөгөөд хоёроос гурван түмэн цэрэг гаргах чадалтай нэр алдар нь нэгэнт тодорч товойсон, Хамаг Монголын ихэс язгууртны дунд нэгэнт байр сууриа олсон нэлээн хүчирхэг нөлөө бүхий удирдагч байжээ.

Чингис хаан хэсэг бодлогоширсноо тэргүүнээ өргөж, шадар хүмүүсээ дуудан зарлиг болгов.

Хаан Чингисийн зарлиг биш гэдгийг мөнх тэнгэр соёрхтугай! Баатар Жамухын сүүлчийн өчил гэрээсийг биелүүлж, цус гаргалгүй үхүүлэгтүн! Анддаа бэлэглэсэн алтан бүсийг минь бүслүүлж... аргамаг сайхан хүлгээр хаан Жамухыг тахиж, агсах зэвсэг хуяг дуулгыг нь асаан хүлэг баатрын ёсоор оршуулагтун! Эр хүн нөхөрлөхөд хад чулуу хайлж урсаж ч болдгийг эр хүн эвдрэхэд хан тэнгэр хагарч цуурч ч болдгийг түмэн үе санатугай! Ийнхүү айлдан эргэхэд Чингис хааны ов товхон буурал суусан, армаг тармаг сахал дээр нулимсан дусал гялтганав.

Хаадын зарлиг ёсоор болж, мөнх тэнгэрийн таашаалд нийцэв.

... Найман зууны тэртээх Жамухын шарил дээгүүр эх нутгийн ноён салхи гунигтайхан хэсүүлчилж, нөхрийн тухай үгсийг хялганын бутанд шивнэн эрин зуунд илгээнэ.

*“Монголын уран зохиолын дээж” 108 ботийн 35 дугаар. 78-80 дахь тал*

## ЗОХИОЛЫН ХЭЛ НАЙРУУЛГА, БИЧИЛ ДҮРСЛЭЛИЙН УНШИГЧИД ҮЗҮҮЛЭХ НӨЛӨӨГ ШИНЖЛЭХ

**Задлан шинжлэх асуулт, даалгавар:**

1. Дараах хүснэгтэд зохиолын эхлэл, гол, төгсгөл хэсгүүдээс гол өгүүлбэрийг эшлэн бичнэ үү.

| Жамухын өчил | | |
|---|---|---|
| Эхлэл | Гол хэсэг | Төгсгөл |
| | Тэр газрын цээжийг аниртан чагнаваас **монгол эрсийн нөхөрлөл, гунигт хагацлын тухай эмгэнэлт түүхийг өгүүлнэ.** | |

2. Эхлэл болон төгсгөл хэсэгт байгаа “хялганын толгой”, “хялганын бут” зэрэг үгсийн найруулгын өнгө аясыг тайлбарлана уу.
3. Монгол яруу найрагт “туулайн гүйдэл салхи”, суусрын гүйдэл салхи” гэсэн салхитай холбогдох дүрслэл байдгийг та нар мэднэ. Харин энэ өгүүллэгт зохиолч яагаад “ноён салхи” гэдэг үгийг сонгосон гэж бодож байна? Энд найруулгын ямар хэв маяг илэрч байгааг ярилцаад зохиолын хэл найруулгаас үлгэрлэн, санаагаа илэрхийлж, “Ноён салхи”сэдвээр 80-100 үгтэй эргэцүүлэмж бичээрэй.
4. “Жамуха нөхдөдөө баригдан, Чингисийн өргөөнөө хүргэгдэн ирсэн тухай” МНТ болон “Жамухын өчил” өгүүллэгт хэрхэн үзүүлснийг харьцуулна уу. Энэ хоёр өгүүлэмжид дүрслэлийн ямар ялгаа байгааг харьцуулж, зохиолын хэлний хэрэглээг задлан шинжилж, жишээ баримтаар тайлбарлана уу.

| Монголын нууц товчоо | Жамухын өчил |
|---|---|
| *1. “Тийм хүн хэнтэй нөхөрлөнө? Тус хан эзэндээ гар хүргэсэн ардыг ургийн урагт нь хүртэл мөхрүүлэгтүн (тонилгогтун)!” хэмээн зарлиг болов. Мөн Жамухын өмнө түүнийг гардаж барьсан хүнийг мөхрүүлж (тонилгож) өгөв.* | *Богд эзэндээ халдсан боол иргэдийг Чингис хаан өвс ногоо хүрэнттэл цаазалж, Жамухыг суллаад...* |
| 2 | |
| 3 | |
| 4 | |
| 5 | |

5. Өгүүллэгт “өчиг өчиж буй” хүн бол зөвхөн Жамуха байна. Зохиолч Жамухын өчлөөр дамжуулж, хүний сэтгэлийн олон янз өнгө аясыг хэрхэн илэрхийлсэн байна вэ? Зохиолоос эшлэл авч тайлбарлан хүснэгтийг гүйцээнэ үү.

**Үгийн тайлбар**

**Харамбай нугас** - Харавтар нугас

**Хулд** - Элээтэй адилавтар, бие бяцхан, хулгана зэргийг барьж иддэг шувуу

**Түлхүүр нэр томьёо**

**Өчиг.** Үглэл ярианы нэг хэлбэр бөгөөд гадагш илэрдэггүй, баатрын сэтгэлийн дотоодод болдог яриа юм. Сэтгэлийн өчиг бүх төрлийн зохиолд түгээмэл тохиолддог ч жүжгийн зохиолд төдийлөн байдаггүй.

**Түлхүүр нэр томьёо**

**Зохиолын хэл.** Зохиолыг уран яруу, сонсголонтой, сонирхолтой, амттай болгох зорилгоор зохиолчийн хэрэглэсэн янз бүрийн дүрслэх аргуудаар илэрхийлэгдэнэ.

| № | Илэрхийлэл | Жишээ: |
|---|---|---|
| 1. | Эсэргүүцсэн | Олон дайнд оролцон чадал хүчиндээ эрдэж явснаа санахад чиний илдийн дор явж би хэзээ ч чадахгүй. |
| 2 | ? | Өндөр их хаан суудалдаа заларч, өрлөг есөн жанжны чинь тоо бүрэн байхад би илүүдэх биз ээ, анд минь. Чамд зай тавьж өгье. |
| 3 | Буулт хийсэн | ? |
| 4 | ? | Есөн хөлт цагаан туг, дайн тулааны хар сүлдэнд чинь хоёуланд нь сөгдөн гуйя, хаан анд минь! |
| 5 | ? | Бас их төр ээзнт гүрний хэргийг эмсийнхээ үгтэй хутгалдан зөвшигч надаар төгсгөл болог! Энэ мөчөөс хойш хаан Жамухын алдар, урван тэрслэгч хэнийг ч болов төрийн цээрлэл цааз үл тойрохын хууль болог! |
| 6 | Ерөөсөн | ? |
| 7 | | Бас их төр ээзнт гүрний хэргийг эмсийнхээ үгтэй хутгалдан зөвшигч надаар төгсгөл болог! |
| 8 | | Энэ мөчөөс хойш хаан Жамухын алдар, урван тэрслэгч хэнийг ч болов төрийн цээрлэл цааз үл тойрохын хууль болог! |

6. Чингис Жамуха хоёрын зөрчлийг МНТ зохиолд болон “Жамухын өчил” өгүүллэгт хэрхэн үзүүлснийг харьцуулна уу. 100-120 үгэнд багтаан, эргэцүүлэмж бичээрэй.

7. Жамухын зан төрхийг тодруулж буй хэсгийг зохиолоос эшлэн авч харьцуулна уу.

| | Дүрийн зан төрхтэй холбогдох эшлэл | Дүрийн зан төрхтэй холбогдох дүгнэлт |
|---|---|---|
| МНТ: | | |
| “Жамухын өчил” : | | |

## УНШСАН ЗОХИОЛООС СЭДЭВЛЭН ХУВИРГАН ЗОХИОЖ, БОГИНО ӨГҮҮЛЛЭГ ТУРШИН БИЧИХ

1. Дараах хэлцүүдээс сонгон, далд утгыг илэрхийлж, богино өгүүллэг туршин бичээрэй.

Монголын нууц товчоо

“Хацар сайтай охидоо
Хасаг тэргэнд суулгаж....”
*(64 дүгээр зүйл)*

“Бие тэргүүтэй
Дээл захтай нь сайн ”
*(33 дугаар зүйл)*

“Нуган хүүхэд нутгаа эзэмшинэ
Охин хүүхэд өнгө шилэгдэнэ ”
*(65 дугаар зүйл)*

“Сүүдрээс өөр нөхөргүй
Сүүлнээс өөр ташуургүй”
*(78 дугаар зүйл)*

“Дэр авч үхэх”
*(154 дүгээр зүйл)*

“...Жижиг тугалын бэлчих
газраас гарч үзээгүй...”
*(194 дүгээр зүйл)*

## 2.2. Д.НАЦАГДОРЖИЙН ӨГҮҮЛЛЭГҮҮД

Өгүүллэгт гол дүрийн амьдралд тохиолдсон нэгэн дан хэрэг явдлыг үзүүлдэг. Энэ өгүүллэгт хөдөөгийн хөхүүн цэнгэл, хүлэг морины хийморь, залуу бүсгүйн эрүүл биеийн гоо үзэсгэлэнг бахадсан нэгэн залуу эрийн бодлыг үзүүлдэг.

***Уншихын өмнө***

*Дараах өгүүллэгт хүлэг морины сайхан хийгээд хөдөөгийн залуу бүсгүйн эрүүл биеийн жавхаааг хэрхэн үзүүлснийг анхаарч уншаарай.*

Д.Нацагдорж

### ХӨДӨӨ ТАЛЫН ҮЗЭСГЭЛЭН

Хөдөө талын зэрэглээ мяралзан жирвэгэнэхүйн дунд хэдэн өндөр юм сүүмэлзэн үзэгдэхүй нь харь газрын аяны хүний нүдэн дор яахин даруй танигдана. Хурдлан довтлох уурын тэрэгний өмнөөс намрын салхи хүчтэйгээр үлээхүй дор хоёр нүднээ нулимс гилтгэнэн холын барааг харж ядна.

Өвгөн жолооч ухасхийн, хийг нэмэхэд дөрвөн хүрд чөлөө зав үгүй эргэлдэнэ. Бүртэлзэн харагдагч бараа нэгэн үе далд орж, нэгэн үе ил гарна. Удал үгүй ойртон үзвээс өмнөх гүвээн дээгүүр сүм хийдийн орой бүртэлзэн цухуйж, алтан ганжрууд нь өглөөний нарны гэрэл дор үзэсгэлэнтэйеэ гялбалзана.

Тэрхүү хийдийн суварга тагт гайхамшигтай манжлага цамхаг дор өлгөсөн хонхны дуун нь хангинан чингэнэнэ. Бүрээ бишгүүрийн дуун үргэлжлэн дунгинана. Цам жахар бүжиглэж буй ажгуу. Хөдөөгийн хүмүүс хэд хэдэн зуугаар хуралдаад, эрээн мяраачыг өмсөж, ийш тийш зөрөлдөнө.

Сүлжилдэн давхилдах хөдөөгийн хүмүүсийн цэнгэл нь миний сэтгэлийг даруй бахдуулж, Сан бэйсийн морины сайхан нь миний дурыг хөвсөлзүүлэн хөдөлгөнө. Монгол газар минь уудам юм аа. Маш сайхан морьтой юм аа, морио унаад давхихуй дор манай цог заль сэргэнэ.

Ийшээ ширтэж, тийшээ гөлрөн, үүнийг гайхаж, түүнийг бодсоор явтал, олон морьтой хүмүүсийн дундуур нэгэн сайхан саарал морины толгой тэмүүлэн, ам нь ангалзаж, хоёр чих нь солбилзон үзэгдэхүй дор хэдийн миний хоёр нүдэн гэрэлтэн тусав. Нэгэн залуу хүүхэн жолоог дугтран зүтгүүлсээр гарч ирэхүй нь зэрлэг булгын адил өнгөтэй ба цог заль гэрэлтэй, жавхлантай нь түмэн баатар эрсийн боловч, зүрхийг чичрүүлэн догдлуулж, төв эрдэмт оюутны боловч хүслийг холбилзуулан татна.

Цагаан саарал морины нуруун дээр ногоон гөлөмтэй боржгин янзын эмээлийг тохсон нь холхи газрын хүлгийн өнгө ялгаран, үзэсгэлэн бүрдээд, түүний дээр залуу охин хормойг цэмцийтэл, гуяыг мөлчийлгөн ороогоод, хөндлөн суужээ. Үзвэл насан арван найм, ес, шинэ сарны адил хурц

**Үгийн тайлбар**

**Ганжир** - Сүм дуган, орон барилга, тахилгат овооны оройд алт, алтан шармал, гууль зэрэг төмөрлөгөөр хийсэн чимэг

**Суварга** - Шашны ёсны дурсгалын шүтээн

**Манжлага** - Эд бөс юм уу, эрдэнийн зүйлээр хийсэн унжуулж зүүх чимэг

**Цам жахар** - Шашны ёсны бүжиг

тунгалаг гэрэлтэнэ. Урт хар гэзгийг гурваар даран унжуулж, улбар шар дурдан алчуураар толгойгоо ороон, өрөөсөн нүдний дээд тал дээр хэлтгий зангилан үзүүрийг унжуулсан нь залуу бүсгүйн дэгжин байдлыг үзүүлжээ.

Цайвар өнгөтэй зөөлөн царай нь зуны наран дор борлоод хоёр хацарт нь эрүүлийн улаан туяа тусжээ. Харах нүдний хар цагаан нь хослоод, хотын залуу хүний дээр эелдгээр хөдлөх тутам дор миний нүдэн эрхгүй дагалдан давхина.

Энгэр, нударгыг хар торгоор эмжиж, нарийхан хошмог тавьсан хүрэн ягаан чисчүү дээлийг өмсөн, зүүн ханцуй дотроос нарийхан хурууг цухуйлган, жолоо цулбуурыг хугас барин атгаад, баруун ханцуйгаа сул тавин, түүний дотор гараа нуун, ташаагаа тулж буулгасан том нударгыг далбайлган бүрхүүлсэн нь шинэ цагийн хээнцэр байдлыг гайхуулжээ. Хоолойн товчийг задгай тавьсны дотуур бас хар торгоор бөөрөнхийлөн эмжсэн цайвар шар дурдан цамцны зах цухуйж буй түүний дотор нимгэн цагаан хөрстэй гоо хүзүү үзэгдэхүй нь хазаад авмаар.

Шар бажгар дурдан бүсийг шавхийтэл ороогоод, угалзтай шөнтгөр гутлыг дөрөөний дунд тасхийтэл жийсэн нь талын идэр махбодыг бахархуулжээ. Харь газрын залуу хүн би түүний замыг хөндөлдөн саатуулж, хэдэн үг асуун хэлэлцэхүй дор тал газрын бага охин тэр жолоог татаж, дуртайгаар түдгэлзэн хариулан өчиж, басхүү энэ тэрийг лавлан сонирхоно.

Ташаа нь тэвхийж, хавирганы ясан нь зурайсан ялгуун саарал морин нь тогтож ядан, гуа сайхан дөрвөн хөлөөр ээлжлэн газар цавчилж, уран сайхан толгойгоо ийш тийш сэжихүй нь агаар дор дэгдэж, үүлэн дор умбан алдах боловч, дээр нь унасан үзэсгэлэнт охин ажиг үгүй сууж өгүүлэлдэх бөгөөд үг хэлэлцэн хичээнгүйлэн аашлахуй нь бага хүүхдийн мэт хөнгөмсөг эвэргүү, хасын өнгөтэй дөрвөлжин цагаан шүдээ яралзуулан үе үе инээмсэглэн мишээхүй нь хаврын улирал ирж буй адил бахтай. Эелдэг түүнийг үнсэж шимбээс ханаш үгүй биз.

Хээр талын дунд хөндлөн гулд давхиж, хөдөөгийн саруул дор биеэ гайхуулсан ийм нэгэн үзэсгэлэнтэй охин лугаа учраад, хэрхэн сэтгэл хөдлөх үгүй байж болох ажээ. Чинээгээр хичээнгүйлэн хэлэлцэж, сонирхлыг тавина. Өндөр ханы өврөөр нутагладаг хэмээнэ. Өнөө өдөр тэнд буусан хэмээн өмнө хөндийгөөр угалзлан цэнхэрлэж урссан Хэрлэн голын хөвөөн дээр нэгэн эрээн майхан бүрэг бараг үзэгдэхүйг заагаад, даруй морио ташуурдан харайлгаж, исгэрэн хатируулсаар одов. Хэрэв би морьтой болоод завтай явсан бол.

*1931. Сан бэйс.*

*Д.Нацагдорж Бүрэн зохиол. Тэргүүн боть.*

*ШУА., ХЗХ., УБ., 2016, 323 дахь тал*

**Үгийн тайлбар**

**Санбэйс** - Өнөөгийн Дорнод аймгийн төв Чойбалсан хот орчмоор төвлөж байсан хүрээ

**Бэйс** - Манжийн үеийн хэтэрхий дөрвөн хэргэмийн гуравдугаар зэрэг

## ЗОХИОЛЫН ХЭЛНИЙ ХЭРЭГЛЭЭ, УРАН ДҮРСЛЭЛ, БИЧИЛ ДҮРСЛЭЛИЙН НӨЛӨӨГ ТАЙЛБАРЛАХ

**Түлхүүр нэр томьёо**

Зохиолчийн хэлний хэрэглээг судална гэдэг нь зохиолчийн зүгээс уншиж нөлөөлөхийн тулд тогтоож буй холбоог судлахыг хэлнэ. Үүнд:

- үг сонголт
- өгүүлбэр зүйн ур маяг
- уран дүрслэл
- бичил дүрслэл

### Задлан шинжлэх асуулт, даалгавар

1. Өгүүллэг "Хөндий талын зэрэглээ мяралзан жирвэлзэхүй..." гэсэн дүрслэлээр эхэлжээ. Энэхүү дүрслэлээрээ дараа нь юу тохиолдохыг харуулах гэсэн юм бол?
2. Хүүрнэн өгүүлэгчийн олж харсан орчны зүйлс, сэтгэл хөдлөлийг төсөөлнө үү. Хүүрнэн өгүүлэгчийн сэтгэл хөвсөлзөн хөдлөхөд юу юу нөлөөлсөн бэ? Тэдгээрийн уншигчид хүрэх нөлөөг тайлбарлахдаа дараах хүснэгтийг хэрэглээрэй.

| Эшлэл | Уншигчид үзүүлэх нөлөө |
|---|---|
| | |

3. Зохиолд залуу бүсгүйн гадаад дүр төрхийг хэрхэн зураглан дүрсэлсэн бэ? Үгээр зурахын тулд зохиолчийн сонгон хэрэглэсэн үг хэллэг, бичил дүрслэлээс сонгон тайлбарлана уу.

| Эшлэл | Уншигчид үзүүлэх нөлөө |
|---|---|
| Цайвар өнгөтэй зөөлөн царай нь зуны наранд борлоод... | |

4. Зохиолч охины үзэсгэлэнг тодотгох хувцас өмсгөлийн дэгжин хээнцэр байдлыг ямар аргаар дүрсэлсэн бэ?
5. Өгүүллэгт морины дүрслэл ямар үүрэгтэй орсон байна вэ? Зохиолч хүлэг морийг дүрслэхдээ хэрэглэсэн уран дүрслэлийн уншигчид хүрэх нөлөөг тайлбарлана уу.
6. Үзэсгэлэнт бүсгүй - цагаан саарал морь - боржгин янзын эмээл - хүрэн ягаан чисчүү дээл гэхчлэн төгс хослол зохицлыг үзүүлсэн зохиолын дүрслэлээс сэтгэлд нийцсэн хэсгийг эшлэн тайлбарлана уу.
7. Зохиолч хүүрнэн өгүүлэгчийн сэтгэл санааны байдлыг хэрхэн дамжуулсан бэ? Энд зохиолч шууд өгүүлээгүй ч түүний эрэгтэй хүн болохыг бид мэдэрч байна. Зохиолч чухам ямар үгсээр дамжуулж, уншигчид мэдрүүлсэн бэ? Тэдгээр үгийг зохиолоос онцлон, уншигчид хэрхэн нөлөөлж байгааг тайлбарлан бичнэ үү.

## ЗОХИОЛЫН ГАДААД, ДОТООД ОРЧИН НЬ ДҮРИЙГ ТОДРУУЛАХАД ХЭРХЭН НӨЛӨӨЛЖ БУЙГ ТАЙЛБАРЛАХ

**Түлхүүр нэр томьёо**

Зохиолын дотоод орчин гэж уур амьсгал буюу сэтгэл санааны байдлыг хэлж байна. Зохиолчид бүтээлдээ бичил дүрслэл болон харилцан яриаг хэрэглэх замаар уур амьсгалыг бүтээдэг.

**Зөвлөмж**

Хүрээлэн буй орчноо бид таван мэдрэхүйгээрээ туршин танин мэддэг шиг зохиолчид ч харах, сонсох, үнэрлэх, амтлах, хүрэлцэх таван мэдрэхүйд хандсан хэлийг түгээмэл ашиглах замаар орчны дүрслэлээ уншигчдадаа хүргэдэг. Зохиолчийн бүтээсэн бичил дүрслэлд нэвтэрснээр та орчин уур амьсгалыг мэдэрч чадна.

**Задлан шинжлэх асуулт, даалгавар**

1. Өгүүллэгт үзүүлж буй хэрэг явдлын орон цагийг тодруулна уу.
2. Орныг дүрслэхэд хэрэглэж байгаа ямар түлхүүр үгс байна вэ? Зохиолч орныг үзүүлэхдээ ямар нэгэн биет зүйлсийг дүрсэлсэн үү?
3. Зохиолч Монголын хөдөөгийн хүмүүсийн хөхиүн цэнгэл, тэр дундаас ялгуун саарал морь унасан залуу бүсгүйн эрх чөлөө, гоо үзэсгэлэнг тодруулан харуулахын тулд орон цагийг хэрхэн сонгосон бэ?
4. Зохиолч тал нутгийн байгаль хийгээд орчны байдлыг үзүүлэхдээ чухам ямар мэдрэхүйд хандсан дүрслэлүүдийг голлон ашигласныг хүснэгтэд жагсаан бичнэ үү.

| Мэдрэхүй | Эшлэл |
|---|---|
| Харах | Хөндий талын зэрэглээ мяралзан жирвэгэнэхийн дунд хэдэн өндөр юм сүүмэлзэн үзэгдэх... |
| Сонсох | |
| Үнэрлэх | |
| Амтлах | |
| Хүрэлцэх | |

5. Дүрүүд нь гадаад орчинтойгоо яаж харилцаж байна вэ?
6. Залуу эрийн сэтгэл хөдлөлийг дамжуулж буй гол үг хэллэгийг тодруул. Тодруулсан үг хэллэгийг тайлбарлана уу.

| Эшлэл | Тайлбар |
|---|---|
| ...нимгэн цагаан хөрстэй гоо хүзүү үзэгдэхэд хазаад авмаар... | |
| ... | |

7. Дотоод орчныг бүтээхийн тулд ашигласан бичил дүрслэлийг жагсаана уу.
8. Уур амьсгал буюу сэтгэл санааны байдлыг дамжуулахын тулд хэрэглэсэн түлхүүр үгсийг жагсаана уу.
9. Зохиолыг төгсгөж буй "Хэрэв би морьтой болоод завтай явсан сан бол доо" гэсэн өгүүлбэр танд ямар мэдрэмж төрүүлж байна вэ? Зохиолоос төрсөн сэтгэгдлээ илэрхийлэн бичнэ үү. Чингэхдээ өмнөх дасгалуудын хариултаа ашиглахын зэрэгцээ эх зохиолоос нотолгоо авч бичээрэй. Зохиолоос эшлэл авахдаа эшлэлийн тэмдгийг хэрэглэхээ мартуузай.

*Уншихын өмнө*

*Д.Нацагдорж "Хөдөө талын үзэсгэлэн" өгүүллэгтээ хөдөөгийн залуу бүсгүйн жавхааг үзүүлсэн бол "Ламбугайн нулимс" өгүүллэгтээ хүрээний амьдралд хөл алдан, буруу замаар замнасан нэгэн бүсгүйн дүрийг бүтээсэн байна. Өгүүллэгийг уншихдаа эмэгтэйчүүдийн дүрийг харьцуулж уншаарай.*

Д.Нацагдорж

## ЛАМБУГАЙН НУЛИМС

Орчлонт ертөнцийг хоосон хэмээх хүрдийг бясалгаж, винайн ёсыг сахисан гэвш Лодон улаан шарыг тунуулсаар, Гандангийн наад хүр рүү бууж ирмэгц, урин тачаангуйн хурц илдийг боловсруулахын эрдмийг судалсан хүүхэн Иүй Бай-хуа хэмээх Цэрэнлхам цагаан харыг гялбалзуулсаар, Баруун дамнуурчны шавартай гудамжнаас гарч ирэхүй нь эсрэг тохиолдов.

Иүй Бай-хуагийн хар тамхи тасарсан учир нэгэн алтан бөлзгийг бариулж, хэдэн янчаан олж хэрэглэхүйг зорьж явсан нь санамсар үгүй гэвш Лодон тохиолдохуйг үзвээс, тэр үнэхээр нэг номхон хувраг, сэтгэл зөөлөн, чанар хөнгөн болохуйг хэдийнээ ажиглан таниад, цахилгаан мэт хурдан нэгэн аргыг олж, ламын дэргэд зогсож, зовлонтой бөгөөд бахардсан царай гарган: «Ламбугай өршөө. Манай хөгшин эх өвдөөд үхэхүйг хүлээж байнам. Хичээж манайд морилж, ном айлдаж хайрлам уу?» хэмээсэн дор лам: «Зүүн хүрээн дор хурал дор очиж явнам. Энэ удаа амжих үгүй. Өөр нэгэн ламыг залсугай» гэсэн боловч, Иүй Бай-хуа сандарсан байдлыг гаргаж, дахин давтан зовлонт үгсийг тоочин, элдэвчлэн гуйхуй дор, арга үгүй болж бас ч бахардсан байдлыг үзвээс, барьц ихээхэн өгөх биз хэмээн санаж, ном уншихаар хүүхнийг дагалдан, түүний гэрийн зүг одов.

Зуны цаг дор Баруун дамнуурчны таван гудамжийн шавар үлэмж, шээс баасны үнэр ханхлахуй нь үнэхээр түмэн багц хүжийг шатаавч үл дарагдмаар аа. Гэвш Лодон орхимжоороо хамраа бөглөн, хүүхний хойноос намс намс алхална. Удал үгүй нэгэн хувхай цагаан хаалгаар орвоос гангийн арьс ширийн шорвог агаар дор амтагдаж, зүйлсэн үс ноос салхин дор хийсэн, дээл хувцсан дор наалдана. Хоёр нурсан шавар байшингийн нарийхан завсраар өнгөрч, баруун тал дор зүүн тийш харсан нэгэн шавар байшин дор орохуй дор хүүхэн ламыг нэгэн сандал дээр суулгаад: «Цай авчирья» хэмээн гарч одохуйн завсар лам ажиглавал, байшингийн өмнө этгээдэд нэгэн том ор буй. Хөнжил дэвсгэрийг цэмцийтэл хураан засаж, эрээн давуугаар хучжээ. Хойд этгээд дор нэгэн бага дөрвөлжин ширээг цагаан даавуугаар бүтээж, дээр нь нэгэн том цаг ба хэдэн зураг хөргийг тавьжээ. Байшингийн дээвэр нь маш балтгар бөгөөд Лодон өндийвөөс толгой нь бараг тулна. Нэгэн бага цонхыг хоёр давхар муутуугаар битүүлэн нааж, улаан цаасаар угалзлан чимжээ. Байшингийн дотор өдөр байтал, бүрий баруйн байдлыг төрүүлнэ. Цонхны булан дор нэгэн бяцхан нүхийг гаргасан агаад бодвоос орж гарах хүнийг ажигладаг бололтой. Удал үгүй хүүхэн орж ирээд нэгэн аяга цай өгсөн дараа «Ачит лам минь авралдаа тольдож, миний эхийг эдгээн соёрх» гэж гуйна. Лам хүүхний зүг ажиглаваас, гадна нарны гэрэл дор түүний царай хувхай цагаанаар өнгө үгүй үзэгдэж агсан нь харин энэхүү байшингийн дотор орж ирээд, хоёр хацар нь улаанаар гэрэлтэж, өглөө бүрий залбирдаг Цагаан дара эхийн хөргийн адил үзэсгэлэнтэйеэ гэрэлтэхүй дор ламын сэтгэлийн дотор ертөнцийн манан бяцханаар пур пур үүсэх бөгөөд их л эелдэг зантайгаар: «За бүсгүй ээ, ижий чинь хаана буй? » хэмээн асууваас, хүүхэн энэ завсар эхээ нэгэнт хуурмагаар өвчлүүлэн хэвтүүлсэн тул, «Энд буй» хэмээн ламыг дагуулан нөгөө тасалгааны дор оруулав. Нэгэн настай хөгшин хөнжлөөр хучаастай хэвтэж байна. Хоймор нь бяцхан гүнгэрваатай бурхан их л шороо тоосон дор дарагдсан үзэгдэнэ. Өмнө нь хятад янзаар хоёр улаан лаа хатган тавьжээ. Түүнээс лам ном уншиж, залбирал даатгал хийснийг өгүүлэх юун. Ном уншиж сая барваас, нэгэнт шөнө орой болжээ.

Эх нэлээд сэргэсэн байдалтай «Ламын аврал» хэмээн залбирна. Хүүхэн нэгэн адил лам дор сүсэг төрсөн байдлыг гаргана. Хажуугаар нь үг хэлэх ба инээн аашлах нь их л бахтай. Хоёр хар нүдээ жирвэгэнүүлэн эргэлдүүлэх бүрий дор Лодонгийн сэтгэл дор бяцхан ширүүн гал ноцон ноцон алдана. Хүүхэн нэгэнт энэ байдлыг мэдсэн тул «Ламбугай орой болсон тул, миний гэр дор хоол зооглоод морилмуу?» хэмээсэн дор лам нэгдүгээр дор бяцхан ядарсан ба хоёрдугаар дор ном уншсаны хойно хоол идээд явдаг нь лам нарын тогтсон заншил тул даруй зөвшөөрч нөгөө байшин дор хүүхнийг дагалдан оров.

Хүүхэн тогоочоо дуудан, хоол бэлтгүүлж ламыг зочилсноос гадна, энэ үе хүүхний өдөөх нь улам улам илүү болж, шадарлах нь нэн нэн ойр тулав. Иин тийн ярилцсаар, ламын ертөнцийг сайшаах сэтгэл нь улам нэмэгдэж, нэгэн үдшийн зуур Дүйнхорын аймаг дахь дөрвөн ханатай гэр ба хэдэн гүнгэрваатай бурхнаа мартжээ. Түүнээс хүүхэн: « Өнөө нэгэнт орой болжээ. Бидэн дор таныг хүргэн өгөх уналга үгүйгээс гадна, бас бороо орж байх тул, энэ шөнө энд морилж хоноод маргааш хариваас сайн буй» хэмээсэн дор лам хойш нэгэнтээ бодсон боловч үнэхээр орой болж, бороо орж буй ба мөн ч энд баахан зугаатай болох тул, энэ шөнө доороо хонохыг нэгэнт шийдэв. Хүүхэн баясаж, дэр дэвсгэрийг засав. Тус тусын ор дэвсгэр дээр унтсаны хойно мэдээжийн хэрэг хүүхэн хааяа хааяа зөөлөн ханиана. Ламын нойр үл хүрнэ. Лам хэдийгээр хүүхэн дор халдахыг хүсэвч, угаас эхнэр хүүхэд лүгээ төдий л ихэд хольцолдсон үгүй тул баахан халширна. Лам тэсэж ядахдаа «шээнэ» гэж шалтгаалан босож, эргэж ирэхдээ хүүхний өвөр дор оръё хэмээн сэтгэж гадна гарч одов. Удал үгүй эргэж ирээд, гадна чагнаваас чив чимээ үгүй. Хаалгыг татваас: «Ламбугай бяцхан байзнаарай» хэмээн хүүхэн дуун алдахуй дор лам юун болохуйг хүлцэж ядан, долоовор хуруугаа норгож, байшингийн цаасан цонхыг цоолоод, мөнхүү бяцхан нүхээр ажиглаваас, хүүхэн хөнжил дээрээ дотуур хувцсаа тайлж байхуй нь дэнгийн гэрэл дор үнэхээр үзэсгэлэнтэйеэ үзэгдэж, сэтгэлийг хөдөлгөхүй дор, ламын хоосон чанарын бодлогоо хэдийнээ нөгөө ертөнц дор шилжиж, винайн ёс нэгэнт Баруун зуу дор одоод, тачаангуйн гал дүрэлзэн бадрахуй дор яаран орж, хүүхний хамт нойрсов.

Түүнээс ертөнцийн хэрэг ламын сэтгэл дор тааламжтайг тоочвоос барах үгүй. Даруй өглөө харьсан боловч үдэш санагдан эгж ирсээр, нэгэнт хэд хэдэн сар болж, Баруун дамнуурга ба Гандангийн дэнж хоёрын хооронд нэгэн нарийхан шинэ зам нээгдэв. Түүнээс Иуй Бай-хуа, Лодон дор үнэхээр дурласан бус тул энэ завсар баян гэвшийн буянаар дэмий л тарвалзсан боловч бас ханах үгүй. Гэвш Лодон ертөнцийн цалам дор нэгэнт урхидагдаж, хүүхэн дор автаад, юун хэмээвч гажих үгүй болсон бөгөөд яван явсаар лам Гандан дахь хашаа байшин ба гавж болохын тул бэлтгэсэн юмаа бvгдийг нийлүүлж, Иуй Бай-хуа дор гоо сайхан, элбэг дэлбэг хашаа байшин төхөөрч, хорооны газраа хамтран суух болов.

Нэгэн өдөр гэвш Лодон гэртээ ирээд, байшингийн хаалгаа татваас дотроос нь түгжжээ. Цонхны булангийн завсраар нуун үзвээс Иуй Бай-хуа нэгэн залуу хар хүн лугаа тэврэлдэн сууна. Иуй Бай-хуагийн хуучны зузаан янаг буй хэмээсэн нь энэ мөн буй хэмээн лам нэгэнт таниад, уур нь бадарч, жанчилдсугай хэмээн байшингийн хаалгыг хэмх цохин орж, хэрүүл цуугиан гаргав. Гэтэл хүүхэн өчүүхэн ч эмээх зовох байдал үгүй, харин лам дор дур үгүй учрыг хэлж, хараан загнаж, хөөн гаргасан дор лам заалдъя хэмээвч хувраагийн ёсоо эвдсэн тул арга үгүй гуньхран, байшингийн босгыг нь тэврэч: «Хүү минь, би чамд хайртай. Одоо би хаана очих буй? Өөр хүнтэй ханилах хамаа үгүй. Гагцхүү намайг бүү орхи» хэмээн хоёр нүднээсээ ертөнцийн хар нулимсыг борооны дусал мэт асгаруулна.

*1930 он*

*Д.Нацагдорж Бүрэн зохиол. Тэргүүн боть.*
*ШУА., ХЗХ., УБ., 2016, 281- 282 дахь тал*

## ЗОХИОЛЫН ХЭЛНИЙ ХЭРЭГЛЭЭ, УРАН ДҮРСЛЭЛ, БИЧИЛ ДҮРСЛЭЛИЙН УНШИГЧИД ҮЗҮҮЛЭХ НӨЛӨӨГ ТАЙЛБАРЛАХ

**Түлхүүр нэр томьёо**

**Бичил дүрслэл:** Зохиолын үндсэн хэрэг явдлын хажуугаар үндсэн үйл явдлыг нэмэн дэлгэрүүлдэг, өөр бусад нэмэлт утга санаа өгдөг жижигхэн атлаа чухал дүрслэлүүд байдаг. Үүнийг бичил дүрслэл гэдэг.

**Хоосон** - Ертөнцийн юм бүгд хоосон чанартай гэсэн бурхны шашны үндсэн номлол

**Винайн ёс** - Лам хуврагуудын дагаж явах сахил санваар, сахилга, ёс журмын номлол

**Гэвш** - Буддын шашны ёсны таван ухаанаар мэргэшсэн хүнийг нэрлэдэг буяны садан гэсэн утгатай төвөд үг

**Лодон** - Оюун төгөлдөр гэсэн утгатай төвөд нэр

**Цэрэнлхам** - Урт наст охин тэнгэр гэсэн утгатай төвөд нэр

**Иүй Бай-хуа** – Цагаан хас гэсэн утгатай хятад нэр.

**Баруун дамнуурчны гудамж** – Хүрээний хятад хороолол

**Янчаан** - Хуучны хятад зоос

**Барьц** - Арга засал хийж аврал айлтгасан ламд сүсэгтэн олноос өргөх өргөл

**Муутуу** - Цонхонд хэрэглэдэг, олсоор хийсэн цаас

**Гүнгэрваа** - Бурханы хөрөг шүтээнийг агуулах хорго

**Дүйнхор** - Эртний энэтхэгт үүсэж, төвөд, монголд уламжилсан нар сар, гариг одны зурхайн цаг тооны бичиг, номлол

**Задлан шинжлэх асуулт, даалгавар**

1. Зохиолд мэдэхгүй ямар үг, хэллэг байна вэ? Хам сэдвийн хүрээнд утгыг таамаглана уу.
2. Цэрэнлхам хүүхний амьдарч буй орчныг гаргахдаа зохиолч мэдрэхүйд хандсан ямар дүрслэлүүд ашигласныг хүснэгтэд жагсаан бичнэ үү.

| Мэдрэхүй | Цэрэнлхамын амьдарч буй орчин |
|---|---|
| Харах | |
| Үнэрлэх | Үнэхээр түмэн багц хүжийг шатаавч үнэр нь үл дарагдмаар |
| Амтлах | Гангийн арьс ширний шорвог агаар амтагдаж... |
| Сонсох | |

3. Цэрэнлхамын амьдарч буй орчин хийгээд үнэт зүйл, үнэлэмжийг бүтээхийн тулд зохиолчийн сонгон хэрэглэсэн үг хэллэг, бичил дүрслэлийг тайлбарлана уу

| Эшлэл | Тайлбар |
|---|---|
| Байшингийн өмнө этгээдэд нэг том ор... | |
| Хойд этгээдэд нэг бага дөрвөлжин ширээг... | |
| Хоймор нь нэгэн бяцхан гүнгэрваатай бурхан их л шороо тоосонд дарагдсан... | |

4. Цэрэнлхам хүүхний заль мэхийн золиос болсон Лодон гэвшийн эндүүрлийг зохиолч хэрхэн үзүүлсэн бэ?
5. Лодон гэвшийн сэтгэлийн хөдөлгөөнийг харуулсан үг, хэллэгийг тодруул. Тодруулсан үг хэллэгийг тайлбарлана уу

| Эшлэл | Тайлбар |
|---|---|
| Ламын сэтгэлийн дотор ертөнцийн манан бяцхан пур пураар үүсэх бөгөөд | |
| Лодонгийн сэтгэлд бяцхан ширүүн гал ноцон ноцон алдана | |

6. Лодон гэвшийг буруу замаар явж байна гэсэн мэдрэмжийг уншигчдад дамжуулахдаа зохиолч орчны зураглалдаа ямар арга хэрэглэсэн бэ? Түлхүүр үг хэллэгийг тодруулан, захын зайд зүүлт хийж тайлбарлаарай.
7. 300 үгэнд багтаан асуултад хариулж бичнэ үү. Эшлэл, тайлбараар өөрийн санааг батлаарай.

## ЗОХИОЛЫН ӨГҮҮЛЭГДЭХҮҮН БҮТЭЦ, ХҮҮРНЭЛИЙН УЧИР ХОЛБОГДЛЫГ ТАЙЛБАРЛАХ

**Түлхүүр нэр томьёо**

**Хүүрнэл.** Хүүрнэл нь түүхийг өгүүлэх арга юм. Зарим зохиол нэгдүгээр биеэс буюу хүүрнэн өгүүлэгч нь өөрөө тухайн зохиолын аль нэг баатар мэтээр үйл явдлыг хүүрнэдэг бол зарим зохиолд гуравдугаар биеэс буюу болж буй үйл явдлыг гаднаас харж буй хүний байрнаас хүүрнэдэг.

**Түлхүүр нэр томьёо**

**Зөрчил**. Хүүрнэл зохиолд дүр нь ямагт бусад дүр юм уу, нийгэмтэй зөрчилдөж байдаг. Зохиолд үзүүлсэн ялгаа хийгээд эсрэгцэл нь зохиолын зөрчлийг судлах эхний цэг юм.

**Задлан шинжлэх асуулт, даалгавар**

1. Өгүүллэгийн хэрэг явдал хэрхэн эхэлж, хэрхэн өрнөж төгссөн бэ? Өгүүлэгдэхүүний задлал хийнэ үү.
2. Өгүүллэгт хүүрнэн өгүүлэгч нь хэн байна вэ? Тэр хэддүгээр биеэс өгүүлж байна вэ? Хүүрнэн өгүүлэгчийг илчилж буй төлөөний нэрийг өнгийн үзгээр тодруулан тэмдэглээд, түүний дуу хоолойг олж сонсохыг оролдоно уу.
3. Өгүүллэгийг дахин анхааралтай уншаад хүүрнэлийг хөгжүүлж буй аргыг тооцоолно уу. Дараах жагсаалтад өгсөн үйлдлийг зөв дараалалд оруулна уу. Энэ дасгал нь өгүүлэгдэхүүнийг хэрхэн зохион байгуулсан арга замыг ойлгоход тань тусална.
   - *Гэвш Лодон Гандангийн наад хүр рүү бууж ирэв.*
   - *Лодон гэвш Иүй Бай-хуагийн нэгэн залуу хар хүнтэй тэврэлдэн суухыг үзэв.*
   - *Лодон гэвш хүүхний эхэд ном уншиж өгөхөөр хүүхнийг дагалдан, түүний гэрийн зүг одов.*
   - *Элбэг дэлбэг хашаа байшин төхөөрч хорооны газар хамтран суух болов.*
   - *Лам Иүй Бай-хуа буюу Цэрэнлхам хүүхэнтэй тохиолдов.*
   - *Лам энэ шөнө хүүхнийд хонохыг шийдэв.*
4. Дээрх өгүүллэгийн өгүүлэгдэхүүн нь сэдэв, утга санаатайгаа хэрхэн холбогдож байна вэ?

| Өгүүлэгдэхүүн | Сэдэв |
|---|---|
| | |

5. Өгүүллэгийн хүүрнэлээс “ертөнцийн” гэсэн тодотголтой холбоо үгсийг бүртгэн тэмдэглээд, эдгээр үг нь зохиолын утга санааг хэрхэн харилцаанд оруулж, тодруулж буйг тайлбарлан бичнэ үү.

| Эшлэл | Тайлбар |
|---|---|
| Ертөнцийн манан пур пураар үүсэж | |
| | |
| | |
| | |
| Ертөнцийн хар нулимсыг борооны дусал адил асгаруулна. | |

6. Өгүүллэгийн төгсгөлийн өгүүлбэрийг дахин унш. Энэ өгүүлбэр нь санааг бүтээхэд хэрхэн тусалж байна вэ? “Ертөнцийн хар нулимс” гэсэн үг хэллэгийн уншигчид бууж буй нөлөөг тайлбарлана уу.

## ДҮРИЙГ ТОДОРХОЙЛЖ, ЗОХИОЛЫН СЭДЭВ, УТГА САНААНД ХЭРХЭН НӨЛӨӨЛЖ БУЙГ ТАЙЛБАРЛАХ

**Задлан шинжлэх асуулт, даалгавар**

1. Д.Нацагдоржийн “Ламбугайн нулимс” өгүүллэгт ямар дүрүүд гарч байна вэ?
2. Өгүүллэгийг анхааралтай уншаад, дүрүүдийн хэлж байгаа үг, хийж байгаа үйлдлийг ажигла. Ламбугайн талаар төрсөн анхны сэтгэгдлээ гурван өгүүлбэрээр илэрхийлэн бич. Өөрийн үзэл бодлыг дэмжихдээ өгүүллэгээс эшлэл авч нотлоорой.
3. Лодон гэвшийн хэлж буй үгс, бодож буй бодол санаа, хийж буй үйлдлийг Цэрэнлхам хүүхний хэлж буй үгс, бодож буй бодол санаа, хийж буй үйлдэлтэй харьцуулан дүрийн талаар сэтгэгдлээ бичнэ үү.

| Лодон гэвш | Эшлэл | Тайлбар |
|---|---|---|
| Хэлж буй үг | | |
| Бодож буй бодол | | |
| Хийж буй үйлдэл | | |

4. Зохиолч Лодон гэвшийн талаарх Цэрэнлхам хүүхний бодлыг хэрхэн үзүүлсэн бэ? Зохиолчийн үг сонголтын шалтгааныг тайлбарлана уу.

| Эшлэл | Уншигчид үзүүлэх нөлөө |
|---|---|
| үнэхээрийн нэг номхон хувраг | |
| сэтгэл зөөлөн, чанар хөнгөн | |

5. Цэрэнлхам хүүхнийг дүрслэхдээ зохиолчийн сонгосон үгсийн уншигчид хүрэх нөлөөг тайлбарлана уу.

| Эшлэл | Уншигчид үзүүлэх нөлөө |
|---|---|
| авлигач хүүхэн Иүй Бай-хуа цагаан харыг гялбуулсаар | |
| зовлонтой бахардсан царай гаргаж | |
| сандарсан байдлыг гаргаж, дахин давтан зовлонт үгсийг тоочин | |

6. Лодон гэвшийн үнэт зүйлс, амьдралын зорилго юу вэ? Энэ нь Цэрэнлхам хүүхний үнэт зүйлс, амьдралын зорилготой хэрхэн эсрэгцэж байна вэ?
7. Зохиолын хоёр дүрийг эсрэгцүүлэхдээ өнгөний бэлгэдлийг хэрэглэж, санаагаа гаргажээ. Эсрэгцүүллийн жишээг эш татан тайлбарлана уу.

| Эшлэл | Тайлбар |
|---|---|
| улаан шар | Улаан шар орхимж нь Буддын шашны ёсны номт хувцасны өнгө |
| цагаан хар | |

8. Энэ өгүүллэгт хүний амьдралд тохиолдож болох ямар эрсдэлийг хэрхэн дамжуулж байна вэ? Өөрийн үнэт зүйлс, амьдралын зорилгоо алдсан дүрүүдийн тухайд таны сэтгэгдэл ямар байна вэ?
9. Та хэрвээ “Ламбугайн нулимс” өгүүллэгийн Лодон гэвшийн оронд байсан бол танд ямар мэдрэмж төрөх вэ? Та түүний дуу хоолойг сонсож, мэдэрч байна уу?

> **Түлхүүр нэр томьёо**
> **Дүрийн үг, үйлдэл, бодол ухамсар.** Дүрийн үйлдэл буюу тэд юу хийсэн, дүрийн хэл яриа буюу тэд юу гэж хэлсэн, дүрийн ухамсар буюу тэд юу гэж бодсон, мэдэрсэн талаар уншихдаа зохиолын дүрээс бид өөрийн ухамсар, мөн чанарыг тусган хардаг.

10. Дээрх дасгалыг хариулж дууссаны дараа жижиг бүлгээр ажиллаж, сурагч бүр өөрсдийн хариултаа уншиж, дүрийн дуу хоолойг илэрхийлээрэй. Бусад нь энэ хариулт хэр амжилттай болсон талаар дүгнэж, санал бодлоо солилцоорой.
11. Цэрэнлхам хүүхний дүрийг Д.Нацагдоржийн “Хөдөө талын үзэсгэлэн” өгүүллэг дэх бүсгүйн дүртэй харьцуулан, сэтгэгдэл мэдрэмжээ илэрхийлэн бичнэ үү. Асуултад хариулахдаа зохиолын хам сэдэв болон зохиолчийн амьдарч байсан нийгэм цаг үеийн талаар судалж, нотолгоо гарган бичээрэй.

## ЗОХИОЛЫН ХАРИЛЦАН ЯРИА НЬ ДҮРИЙГ ТОДРУУЛАХАД ХЭРХЭН НӨЛӨӨЛЖ БУЙГ ТАЙЛБАРЛАХ

**Задлан шинжлэх асуулт, даалгавар**

> **Түлхүүр нэр томьёо**
> **Харилцан яриа.** Хүүрнэлийн зохиолчид тоочин дүрслэл болоод түүхийг өгүүлэхдээ илүү үнэмшилтэй болгох үүднээс харилцан яриаг үзүүлдэг.

1. Зохиолч зохиолдоо харилцан яриаг хэддүгээр цогцолбороос хэрэглэж эхэлсэн байна вэ? Харилцан яриагаар дамжуулж зохиолч юу юуг уншигчид таниулсан байна вэ?
2. Дүрүүдийн үйл хэрэг ба үг ярианы зөрчил нь харилцан яриагаар илэрсэн байна уу? Эсвэл дүрийн ганцаар яриа сэтгэлийн өчгөөр дамжин илэрсэн байна уу?
3. Харилцан яриагаар уншигчдыг татахын тулд ямар дүрслэх хэрэглүүрийг хэрхэн ашигласан байна вэ? Энэ нь уншигчид хэрхэн нөлөөлж байна вэ? Жишээ татан тайлбарлана уу.
4. Энэ харилцан яриа нь дүрийн зан чанарын талаар ямар нэгэн зүйлийг бидэнд мэдээлж байна уу?
5. Энэ харилцан яриа нь түүний үзэл бодол, үйл хэргийн талаар ямар нэгэн зүйлийг бидэнд мэдээлж байна уу?
6. Энэ харилцан ярианаас чамд сэтгэгдэл үлдээсэн содон зүйлс нь юу байсан бэ? Энэхүү содон зүйлсийг чи хэрхэн хүлээж авч, үнэлж байна вэ?
7. Зохиолчийн харилцан яриа боловсруулах арга техник, ур чадварыг та хэрхэн үнэлэх вэ?
8. Ер нь бид аливаа харилцан яриаг сонсоод хүмүүсийн зан чанар, үйл хэргийн талаар хэр их зүйлийг мэдэх боломжтой вэ?
9. Дүрүүдийн хоорондоо хэлэлцэх үгсийг жүжгийн зохиолын харилцан ярианы хэлбэрт оруулж бичээд, жижиг бүлгээр дүрүүдийн өмнөөс төлөөлөн уншина уу. Энэхүү дасгал нь дүрийн дуу хоолойны өнгийг мэдрүүлэхэд тусална.

> **Зөвлөмж**
> Сэтгэгдэл мэдрэмжээ илэрхийлэн бичихдээ тухайн дүрийн дуу хоолойг баталж бичнэ. Сайн сэтгэгдэл ямагт жинхэнэ дуу хоолойг олж сонссон байдаг.
> • Та дүрийн дуу хоолойг үнэмшилтэй хөгжүүлэхийн тулд бичвэрээс зарим бичил дүрслэлийг авч хэрэглэхийг санаарай.
> • Та шинэ дүр, хэрэг явдлыг оруулж болохгүй.
> • Та дүрийн өмнөөс үзэл бодол, мэдрэмжээ илэрхийлэн бичихдээ “би” гэсэн төлөөний үгийг хэрэглэнэ.

| | ӨГҮҮЛЛЭГ | ТУУЖ |
|---|---|---|
| 1 | Хүний амьдралд тохиолдсон онцгой содон нэгэн хэрэг явдлын утга учрыг нээж харуулдаг. | Хүний амьдрал, аж төрлийн нэгэн үеийн хэрэг явдлуудын учрыг нээж харуулдаг. Жишээ нь сурагч ахуй үе, оюутан цаг, цэргийн он жилүүд гэх мэт |
| 2 | Дүрслэгдэхүүнээ үзүүлэхдээ хүний амьдралын нэгэн сод үйл явдал, учрал, зурвасхан агшнаар хүмүүсийн хоорондын харилцаа хүн чанар, дотоод сэтгэлийг нээж харуулдаг. | Үйл явдал өрнөх болсон учир шалтгаан, тухайн үйл хэрэг явдлын мөн чанарыг хөгжил хөдөлгөөн дунд нь тайлж үзүүлдэг. |
| 3 | Тодорхой нэг үйл явдлыг тод томруун, уран, тодорхой дүрслэлээр товч бичихийг шаардана. | Хүний амьдралын нэгэн хэсэг үеийн цаг хугацаа, орон зайг агуулсан, үйл явдлыг олон талын өрнөлттэйгээр бичихийг шаарддаг. |
| 4 | Цөөхөн дүртэй буюу гол дүрийг тодруулахад чиглэгдсэн орчин шаардлагатай. | Гол дүрийн өсөлт хөгжил, мандал буурлыг тодруулсан өргөн орчин шаардагддаг. |
| 5 | Өгүүллэг нь ганц нэг шийдлээр эцсийн үр дүнд хүрч чадах үйл явдал, дүрийн тухай өгүүлдэг. | Тууж нь олон шийдэл нэгдэж байж эцсийн үр дүнд хүрэх хэрэг явдлыг үзүүлдэг. |
| 6 | Өгүүллэгийн дүр, зөрчил нь жирийн аж төрлийн дундаас сонгосон нэг гол зөрчил, түүний шийдлийг үзүүлэхийг эрмэлздэг. | Туужид түүх нийгэм, аж төрлийн өмнө тулгарсан томоохон асуудлыг үзүүлдэг |

## НОМ УНШЛАГАД ХӨТЛӨХҮЙ

"Монголын сонгомол өгүүллэг" (УБ., 2005) номыг номын сангаас захиалан уншина уу.

**Хувийн уншлагаа хөгжүүлэх**




- Номын гарчгийг гүйлгэн хараад цаашид уншмаар санагдаж байгаа өгүүллэгээ ялган тэмдэглэж, сонгосон бүтээлүүдээ дэс дараагаар төлөвлөн уншина уу.
- Эдгээр эмхэтгэл, түүвэрт аль цаг үеийг хамарсан нийт хэдэн зохиолчийн өгүүллэг орсон байна вэ? Ямар зохиолчийн бүтээл хамгийн олон удаа орсон байна вэ?
- Өөрсдийн танил зохиолчдын нэрийг олж тэмдэглэнэ үү. Урьд өмнө уншиж байсан танил өгүүллэгээ хайж, хэзээ хаана уншсанаа сэргээн санана уу.
- Таны өмнө уншиж байсан ямар бүтээл байна вэ? Та түүнийг дахин уншсанаар өөртөө юуг шинээр олж нээв ?
- Сонгомол түүврийн сонголтын тухайд та ямар бодол сэтгэгдэлтэй байна вэ?

# 3
# ЯРУУ НАЙРАГ




**ЗОРИЛГО**

Энэ бүлгийг судалснаар Д.Равжаагийн яруу найргийн уламжлал болон Монголын өөр өөр цаг үеийн уянгын яруу найргийн эгшиглэл, бадаглал, сэдэв утгыг задлан харьцуулж, зохиолын хам сэдвийн хүрээнд далд санааг тайлан тайлбарлах чадвараа хөгжүүлнэ.

## 3.1. ЯРУУ НАЙРГИЙН БАДАГЛАЛ, ЭГШИГЛЭЛ

Д.Равжаа “Үлэмжийн чанар” шүлэг

Б.Явуухулан “Хар ус нуурын шагшуурга” шүлэг

## 3.2. ЯРУУ НАЙРГИЙН СЭДЭВ, УТГА

Д.Равжаа “Дөрвөн улирал” шүлэг

Д.Нацагдорж “Дөрвөн цаг” шүлэг

## 3.1. ЯРУУ НАЙРГИЙН БАДАГЛАЛ, ЭГШИГЛЭЛ

*Аливаа юмс үзэгдлээс нууц сацрах өнгө гэрэл, үнэр амт, анир дуурайг бид яруу найрагчийн шидэт дүр дүрслэлийн ачаар л олж мэдэрдэг. Монголын их яруу найрагч Д.Равжаагийн "Үлэмжийн чанар" дуулал нь бүсгүй хүний гоо сайхныг хүний харах, сонсох, үнэрлэх, амтлах, хүрэлцэх таван мэдрэхүйд өртөх чанараар бадаглан магтсан монгол яруу найргийн гайхамшигт өв билээ.*

### *Уншихын өмнө*

*Яруу найргийг уншихдаа дараах асуултуудад төвлөрөх хэрэгтэй.*

- *Энэ шүлэгт юуны тухай гарч байна вэ?*
- *Уншигчид нөлөөлөхийн тулд яруу найрагч дүр, дүрслэл болоод бадаглалыг хэрхэн сонгож хэрэглэсэн байгааг анхаарч уншина уу.*

**Д.РАВЖАА (1803-1856)**

Монголын их яруу найрагч Д.Равжаа нь Говь мэргэн вангийн хошуу, одоогийн Дорноговь аймгийн нутагт Дулдуйтын хөвүүн болон мэндэлж, таван настайдаа Говийн догшин ноён хутагтаар тодорчээ. "Цагийн жамыг тодруулагч цаасан шувуу", "Үлэмжийн чанар", "Саран хөхөөний намтар" зэрэг олон зохиол нь алдаршжээ.

**Үгийн тайлбар**

**Лагшин** - Биеийн хүндэтгэл нэр

**Зандан -** Халуун оронд ургадаг анхилам үнэрт мод

**Бадма** - Балчиг шаварт усанд ургах гоёмсог сайхан цэцэг

### ҮЛЭМЖИЙН ЧАНАР

Үлэмжийн чанар төгөлдөр
Өнгө тунамал толь шиг
Үзэсгэлэнт царайг чинь
Үзвэл лагшин төгс маань
Үнэхээр сэтгэлийг булаанам зээ
    Хөшүүн сэтгэлийг уяруулагч
    Хөхөө шувууны эгшиг шиг
    Хөөрхөн эелдэг үгс чинь
    Хүүрнэн суухад урамтай
    Хөөрхөн аальт мину зээ
Учирмагц сэнгэнэсэн
Уран гол шиг бие чинь
Угаас хамт бүтсэн
Улаан занданы үнэр шиг
Улмаар сэтгэлийг хөдөлгөнөм зээ
    Бадмын дундаас дэвэрсэн
    Балын амт адил
    Баясгалант ааль чинь
    Бахдаж ханашгүй
    Баярыг улам арвитганам зээ
Хүний энэ насанд
Хүссэн хэргээ бүтээгээд
Хүсэлт тэнгэрийн эдлэл мэт
Хөлгүй жаргалангийн далайд
Хөвж хамт жаргая!

*Д.Равжаа "Яруу найргийн цоморлог"*
*УБ., 1992 он, 41 дэх тал*

## ЯРУУ НАЙРГИЙН БАДАГЛАЛ, ЭГШИГЛЭЛИЙГ ШИНЖЛЭХ

**Түлхүүр нэр томьёо**

**Агуулгын утга санаа:** Яруу найрагч юуны тухай өгүүлсэн болохыг хэлнэ.

**Хэлний утга:** Яруу найрагчид эдгээр санааг хэрхэн яаж гарган тавьсан болохыг хэлнэ.

### Задлан шинжлэх асуулт, даалгавар

1. Шүлгийг анхааралтай уншина уу. Шүлгээс мэдэхгүй үг, хэллэг байвал толь бичгээс харж холбогдох утга хийгээд шүлэг дэх зохист утгыг бичээрэй.

| | Утгын тайлбар | Зохист утга |
|---|---|---|
| Лагшин төгс | | |
| | | |

2. Шүлгийн санааг илүү таашаан хүлээж авахад нөлөөлж буй үгсийн дотоод зохицлыг ажиглана уу.
3. Яруу найрагч энэ шүлэгт юуны тухай өгүүлсэн болохыг нэг өгүүлбэрээр тодорхойлон бичнэ үү.
4. Үлэмжийн чанарыг дүрслэхдээ яруу найрагч хүний таван мэдрэхүйгээс ямар ямар мэдрэхүйд хандан дүрсэлсэн байна вэ? Эдгээр нь бадаглалтайгаа яаж уялдаж байна вэ?
5. Шүлгийн бадаг бүрээс мэдрэхүйн дүрслэлийг эш татаж, ямар дүрслэх хэрэглүүр болохыг тодорхойлно уу. Холбогдох нотолгоог хүснэгтээр харуулна уу.

| | Эшлэл | Тодорхойлол |
|---|---|---|
| Харах | Өнгө тунамал толь шиг | |
| Сонсох | | |
| Үнэрлэх | | |
| Амтлах | | |
| Хүрэлцэх | Хүсэлт тэнгэрийн эдлэл мэт | |

**Зөвлөмж**

Тодруулбал "юу?" гэсэн асуултад хариулж байвал агуулгын санааг, "хэрхэн? яаж?" гэсэн асуултад хариулж байвал хэлний утга болно.

6. Харааны мэдрэхүйд хандсан эхний бадгийн дүрслэл нь ямар сэтгэгдэл төрүүлж байна вэ?
7. Шүлгийн 2-5 дугаар бадгийн дүрслэл нь би баатрын сэтгэлийг хэрхэн илэрхийлж байна вэ? Сэтгэл хөдлөлийг хэрхэн үзүүлснийг жишээгээр тайлбарлана уу.




8. Д.Равжаагийн "Үлэмжийн чанар" шүлгийн бадаг бүрээс та юуг мэдэрснээ илэрхийлэн бич. Эдгээрээс үндэслээд, яруу найрагч шүлгээ хэрхэн зохион байгуулж бадагласан онцлогийг тодорхойлно уу.

## ЭГШИГЛЭЛ БА ДҮР

*Б.Явуухулангийн "Мөнгөн хазаарын чимээ" шүлгийн түүвэр уншигчдад хүрсэн 1960-аад оноос Монголын яруу найраг магтаалын тоочилтоос ангижирч, сэтгэлийн уярал, уянгын яруусал авчирсан томоохон шинэчлэл хийсэн юм.*



*Н.Санчир. Тал. Тосон зотон. 1995. 80x100 см*

**Бэгзийн Явуухулан (1929-1982)**

Завхан аймгийн Жавхлант сумын нутагт төржээ. 1948 оноос уран бүтээлээ эхэлж "Цэнхэр мандлын тэнгэр дор", "Мөнгөн хазаарын чимээ" зэрэг шүлгийн түүвэр хэвлүүлж алдаршжээ.

**Хар-Ус** - Их нууруудын хотгорт байдаг цэнгэг уст нуур

**Шагшуурга** - Гол, нуур дагуу нягт ургасан хулс, зэгс, өлөн зэрэг бөөн ургамал

### *Уншихын өмнө*

*Зургийг анхааралтай ажиглана уу. Юуг дүрсэлсэн байна вэ? Зурагт ямар өнгө будаг зонхилж байна вэ? Сэрүүн цэнхэр өнгийг дулаан шаргал өнгөтэй хослуулан бүтээсэн энэхүү зураг танд юуг санагдуулж байна вэ? Сэтгэгдлээ хуваалцана уу.*

- *Дараах шүлгийг уран тод уншина уу.*

### ХАР-УС НУУРЫН ШАГШУУРГА

Хар-Ус нуурын шагшуурга
Намрын салхинд исгэрнэ
Харахад нэг л уйтгартай
Намс намс бөхөлзөнө
    Нүдэнд торох бараагүй
    Нуурын ус цэнхэртэнэ
    Нүцгэн уулс чимээгүй
    Өнгөн дээр нь сүүдэртэнэ
Хээлэн үлээх салхи
Нимгэн мандлыг бидэрлэнэ
Зөөлөн исгэрэх шагшуурга
Хөнгөн уйтгар төрүүлнэ
    Намрын сэрүү унахлаар
    Нуурууд ийм байдаг юм уу?
    Хотон шувуудаа явчихлаар
    Хатан Хар-Ус уйдаа юу?
Хар-Ус нуурын шагшуурга
Намрын салхинд исгэрнэ
Харахад нэг л уйтгартай
Намс намс бөхөлзөнө.

Хар-Ус нуур. 1959 он

*Бэгзийн Явуухулан. Түүвэр зохиол. УБ., 1985 он*

## ЯРУУ НАЙРГИЙН БИЧИЛ ДҮРСЛЭЛИЙГ ТАЙЛБАРЛАХ

**Түлхүүр нэр томьёо**

**Авиагаар дүр бүтээх ёс:** Яруу найрагт нэг бадгийн дотор бие биедээ ойр байрлах авиануудын давталт, шадын толгой, сүүл холбох авиануудын давталтаар ямар нэгэн дуу анирыг дуурайн дүр бүтээх арга буй.

### Задлан шинжлэх асуулт, даалгавар

1. Шүлэгт юуны тухай өгүүлж байна вэ?
2. Шүлэгт юу юуг харуулж байгааг бичнэ үү.
   - Байгаль, цаг агаарын дүр зураг...
   - Цаг улирлын өнгө аяс...
3. Яруу найрагч цаг улирлын байдлыг ямар өнгөөр илэрхийлж байна вэ?
4. Яруу найрагч салхи-шагшуурга, салхи-нуур хоёрын харилцаан дээрээс үүсэх дүр зургийг ямар үгээр бүтээсэн байна вэ?




5. Шүлгийг дуудан уншихад байгалийн ямар нэгэн чимээ анир мэдрэгдэж байна уу? Энэ чимээг үүсгэхэд ямар авиа гол үүрэгтэй байна вэ? Үүнээс үндэслээд шүлэг яруу найрагт эн түрүүнд юу чухал гэж та нар бодож байна вэ?
6. Шүлэгт үзүүлсэн цаг улирлын байдал нь би баатарт хэрхэн нөлөөлж байна вэ? Шүлгээс эшлэл авч хэлнэ үү.

| Байгаль | Хүний сэтгэл санаа |
|---|---|
| Намрын салхинд... | Нэг л уйтгартай |
| | |
| | |

7. Цаг улирлын өөрчлөлтөөс шалтгаалах хүмүүний сэтгэл санааны байдлыг ойлгоход танд шүлгийн ямар үгс хэрхэн тусалж байна вэ? Шүлгийн бадаг бүрээр төрсөн сэтгэгдлээ тайлбарлан бичнэ. Шүлгээс холбогдох үг хэллэгийг эшлэн авч, нотолгоо болгохоо мартуузай.
8. Авиагаар дүр дүрслэл бүтээн туршмаар санагдаж байна уу. Та нарын бодлоор ямар авиагаар ямар дүр бүтээх боломжтой вэ? Жишээлбэл, трактор комбайны дуу нүргэлсэн тариалангийн талбайн дуу анирыг авиагаар бүтээе гэвэл ямар авиа чухал байх вэ? Зохиож бичнэ үү.

**Зөвлөмж**

Эдгээр бүхий л асуулт, даалгавар нь яруу найргийн хэл болоод бичил дүрслэлийн зохист илэрхийллийг шүүн тунгаах таны эссэнд дэмжлэг болж байгаа гэдэгт итгээрэй. Бичил дүрслэлийн лавлагаанууд нь шүлгийн өнгө аясыг тодруулахад тусална.

## 1.2. ЯРУУ НАЙРГИЙН СЭДЭВ, УТГА

*Яруу найрагт цагийн урсгал дахь хүмүүний амьдралыг олонтоо бясалгасан байдаг. Энэ агуулгыг судалснаар өөр өөр цаг үеийн монгол яруу найрагчдын ижил төсөөтэй сэдвээр бичсэн хоёр шүлгийг ялгаатай арга барилаар задлан шинжилж, яруу найргийн утга санааг ойлгох арга барилд суралцана.*

### *Уншихын өмнө*

*Жилийн дөрвөн улирлаар бүтээсэн монгол шүлгийн энэхүү уламжлал нь яруу найргийг задлан шинжлэхэд яруу найрагчийн хийсэн бүтэц ямар чухал болохыг илтгэнэ.*

- *Монголын өөр өөр цаг үеийн найрагчид дөрвөн улирлын онцлогийн талаар санаагаа хэрхэн бүтээж, хөгжүүлж ирснийг судалцгаая.*

**Д.РАВЖАА**

**“ДӨРВӨН УЛИРАЛ”**

**Хавар. Өсөх цаг**

Эсэргэн хавар цагийн дохио ирэхэд
Эгшиглэн донгодогч олон шувуу жиргэлдэн
Ээлжлэх цагийн эргэлтийг мартаад
Эгүүрд байгаа хэлбэртэй байдаг л
Энхрийлэн өсгөсөн аав ээжийн хайранд
Элдэв наадам тохууныг даган явсаар
Эргээд ирэх дөрвөн далайн
Жамыг эс мэдэв л

**Зун. Идэр цаг**

Жаргалтай дэлгэр зуныхаа гурван сард
Жигдлэн ургасан таван өнгийн бадам найгалзаад
Жигүүртэн олон шувуу нуурын дунд цэнгэхэд
Жавартай өвлийн хүйтнийг мартана л
Захирч сургагчдын сургаалыг огоороод
Зальхай найман номыг даган явсаар
Завдлага үгүй дөрвөн далайн
Жамыг эс мэдэв л

**Намар. Өтлөх цаг**

Намрын хонгор салхи ирэхэд
Навч цэцгийн дуртмал өнгө нь сулраад
Найгалзах олон цэцгийн үр жимс нь автаад
Нарны дулаан илч нь буурна л
Найртай багын омгоор
Найдангуйн таван хорын эрхэнд хучигдаж
Найман чөлөөт хүмүүний биеийг олсноо
Насны идрийн цогоор нөгцөөв л

**Үгийн тайлбар**

**Эсэргэн** - Цаг улирлын ирэх хувь

**Эгүүрд** - Үүрд

**Өвөл. Өнгөрөх цаг**

Хөх өвлийн дохио ирэхэд
Хөвчийн өндөр дээгүүр нь цас будраад
Хүйтэн жаварлагч салхины эрчим чангараад
Хөвчин дэлхийн өнгө нь буурна л
Хүний биеийн шүтээн улмаар
Хөгшрөөд өтлөхийн хэрд
Хүчин ба оюун билиг сулран хомстож
Хүчтэй үйлийн эрхийг дагана л
　Амраглан ханилсан амь бие хоёрыг
　Аюултай эрлэгийн элчийг салгахын урьд
　Ачит лам багшийг дагаж
　Ариун нирвааныг олох болтугай!

*Д.Равжаа "Яруу найргийн цоморлог"*
*УБ., 1992 он, 269 дэх тал*

**Хам сэдвийн тайлбар**

| Буддын шашин соёлын ойлголт | Тайлбар |
|---|---|
| **Дөрвөн далай** | Хүмүүний төрөх, өтлөх, өвдөх, үхэх дөрвөн жам буй |
| **Зальхай найман ном** | Өөртөө баян чинээлэг - бусдад хоосон ядуу, өөртөө амгалан - бусдад зовлон, өөртөө магтаал - бусдад буруушаал, өөртөө сайн нэр - бусдад муу нэр хүсэх ертөнцийн хүний сэтгэлийн унал гэмийг хэлж буй |
| **Найдангуйн таван хор** | Ёсоор шунал тачаал, урин хилэн, эргүү мунхаг, омог дээрэнгүй, атаа найдангуй гэсэн зэрэг нисваанисын таван хор буй |
| **Найман чөлөө** | Тамд төрөх, бирд болж төрөх, адгуус болж төрөх гэхчлэн чөлөөгүй найман орноос хагацсанаар хүн болж төрөх, бурхны орноо төрөх, эрхтэн бүтэн төрөх гэхчлэн найман чөлөөг олмуй |
| **Эрлэгийн элч** | Нас нөгчсөн хүний урьд төрөлдөө үйлдсэн сайн муу үйлийн үр боловсролыг ялгаж шүүн шийтгэгч эрлэг гэж буй |
| **Нирваан** | Гаслангаас тонилох буюу орчлонгоос тонилох, үхэхийг нирваан дүр олох хэмээмүй |

## ЯРУУ НАЙРГИЙН СЭДЭВ, УТГА САНАА, ХАМ СЭДВИЙН ХОЛБОО ХАМААРЛААР ДАЛД УТГЫГ ТАЙЛАН ТАЙЛБАРЛАХ

**Задлан шинжлэх асуулт, даалгавар**

1. Эхний дасгал яруу найргийн агуулгыг судлахад чиглэж байна. Дараах асуултад хариулаарай. Юуны тухай өгүүлсэн шүлэг гэж бодож байгаагаа хоёр өгүүлбэрээр бичнэ үү.
2. Шүлгийг дахин анхааралтай унш. Эхний уншилтаар л та наад зах нь хоёр хуучирсан үг хэллэгийг олж харсан байх болно. Эртний яруу найрагт байдаг хуучирсан үгсийн утга өнөөдөр хэрхэн өөрчлөгдсөн байгааг ажиглана уу.
3. Шүлгийн бичвэрийг хувилж бэлтгээд, “эсэргэн, эгүүрд, нирваан” гэх мэт тодруулсан үгсийн утгыг толь бичгээс хар. Холбогдох тайлбарыг захын зайд тэмдэглэнэ үү.
4. Шүлэг хэдэн хэсгээс бүрдэж байна вэ? Дөрвөн улирлын дохиог шүлэгт яаж үзүүлсэн байна вэ?

| Улирал | Эшлэл | Тайлбар |
|---|---|---|
| Хавар | | |
| Зун | | |
| Намар | | |
| Өвөл | | |

5. Д.Равжаагийн энэ шүлэг нь яруу найргийн утгыг бүтээхэд бүтэц ямар чухал болохыг харуулж байна. 4 дүгээр дасгалын эшлэл, тайлбараа эргэн хараад шүлэг бүрийн санааг тайлбарлана уу.




6. Дараах дасгал нь яруу найргийн агуулгыг гүнзгийрүүлж, өөр өнцгөөс судлахад чиглэнэ. Хүснэгтэд эргэх улирал болон хүмүүний амьдралын талаарх яруу найрагчийн харах өнцгийг батлах гол мөр шадыг эшлэн тайлбарлана уу.

**Зөвлөмж**

Үгсийн утгыг судлахдаа дараах толь бичгийг хэрэглээрэй.

- Хэвлэмэл толь бичгүүд
- Цахим толь бичгүүд гэх мэт

| Нас | Эшлэл | Тайлбар |
|---|---|---|
| Өсөх | амьдралыг мөнх санаж, ээж аавдаа эрхэлсэн өсвөр нас | |
| Идэр | сургаалыг огоорон явсан идэр нас | |
| Өтлөх | | |
| Өнгөрөх | | |

1. Шүлгийн хэсэг бүрийн гол санааг тодорхойлсны дараа шүлгийн утга санааг нэгтгэн дүгнэж бичнэ үү.

| Улирал | Шүлгийн хэсэг бүрийн гол санаа | Шүлгийн утга санаа |
|---|---|---|
| Хавар | | |
| Зун | | |
| Намар | | |
| Өвөл | | |

2. Яруу найрагч шүлэгтээ Буддын шашин, гүн ухааны талаарх мэдлэгээ хэрхэн тогтолцоотой тусгасан байна вэ? Уг шүлгийн далд санааг ойлгохын тулд шүлэгт гарч байгаа шашин соёлын ойлголтыг 13 дугаар талд буй хам сэдвийн тайлбараас судална уу.
3. Яруу найрагчийн "Зун. Идэр цаг" шүлэгтээ сануулж байгаа "Зальхай найман ном", "Намар. Өтлөх цаг" шүлэг дэх "Найдангуйн таван хор", "Найман чөлөө" зэрэг ойлголтыг өөрийн үгээр тайлбарлана уу. Дараах хүснэгтийг гүйцээнэ үү.

| Эшлэл | Тайлбар |
|---|---|
| Зальхай найман ном<br>Найдангуйн таван хор<br>Найман чөлөө<br>........................... | |

4. Шүлгийн төгсгөлийн бадгийг дахин унш. Хүний амьдралын талаарх зохиогчийн харах өнцгийг тодруулах эшлэл авч, шүлгийн далд санааг тодорхойлон бичнэ үү.
5. Эдгээр дасгал нь далд санаанд алхам алхмаар хүрэхэд тусалж байгаа болно. Дараах асуултын дагуу өөрийн тайлал тайлбарыг бичнэ үү.
   а. Шүлэг бүрийн нэр, гарчиг ямар санаа агуулсан байна вэ?
   б. Шүлэг бүрийн сүүлийн мөр нь шүлгийн далд санаатай хэрхэн холбогдож байна вэ?
   в. Шүлгийн төгсгөлийн бадаг нь шүлгийн далд санааг хэрхэн тодруулж байна вэ?

**Түлхүүр нэр томьёо**

Утга санааны эргэлтийн цэг гэдэг нь яруу найргийн өнгө аяс юм уу, чиглэл өөрчлөгдөхийг дохиолдог гогцоо эргүүлэг юм. Эдгээрийг шүлгийн санааг илтгэж буй эхлэлийн цэгийг ашиглан эрж хайж гаргана.

**Тайлбар**

Д.Равжаагийн "Дөрвөн улирал" шүлгийн хувьд төгсгөж буй бадгийн хоёр дахь мөрд байгаа "эрлэгийн элч" гэсэн үг яруу найрагт утга санааны эргэлтийн цэгийг зааж, бадгийн сүүлийн мөр дэх "нирвааныг олох болтугай" гэсэн ерөөлөөр санаагаа төгсгөсөн байна. Энэ нь Буддын шашны гүн ухааны сургаал ёсоор бол хүний энэ насны амьдрал төгсөнө гэдэг нь төгсгөл биш, шилжилт юм гэсэн далд санааг илэрхийлж байна.



### *Уншихын өмнө*

*Бүдүүвч тэмдэглэлийг ажигла. Энэ бол Д.Нацагдорж "Дөрвөн цаг" шүлгээ бичихээр хийсэн төлөвлөгөө юм. Зохиолчийн хийсэн төлөвлөгөөг сийрүүлэн уншиж, бүдүүвчийн дөрвөн хэсэгт бичсэн үгсийг цаг; хүн; мал гэж гурав ангилан дэвтэртээ тэмдэглээрэй.*

*Шүлгийг уншина уу.*

**Дашдоржийн Нацагдорж (1906-1937)**

Монголын орчин үеийн уран зохиолыг үндэслэгч Дашдоржийн Нацагдорж одоогийн Төв аймгийн Баяндэлгэр сумын нутаг Гүн галуутай хэмээх газар төржээ.

"Миний нутаг", "Дөрвөн цаг", "Од" шүлэг, "Хуучин хүү", "Цагаан сар ба хар нулимс", "Харанхуй хад", "Ламбугайн нулимс", "Хөдөө талын үзэсгэлэн" өгүүллэг, "Учиртай гурван толгой" жүжиг зэрэг бүтээлээрээ алдаршжээ.

## "ДӨРВӨН ЦАГ"

### ХАВАР

Мөнх тэнгэрийн доор мянга мянган хавар
Монголын сайхан орон дор жил жил дэлгэр
Энх улирал ханхлах дор хүний сэтгэл тэнэгэр
Өвсний соёо ногоорох дор морь мал ханагар
    Холхи нар ойртож хасын цас хайлах дор
    Хуучин дэлхий халагдаж, хамаг юм шинэднэ
    Хөхөрсөн мод цэцэглэж, хүүхэд багачууд наадах дор
    Хөгшин хүн өөрийгөө залуу болсон шиг санана
Хээрийн галуу айлчлан ирж, гангар гунгар донгодохуйяа
Гэртээ суусан малчин түүнийг чагнан уярна
Хажуу дахь уулд горхи булаг хоржигнон урсахуйяа
Хаяан дахь ишиг хурга майлалдан, хөгжим нийлүүлнэ
    Эелдэг урьхан амьсгал ариухнаар үнэртээд
    Эрт эдүгээг бодогдуулан, нуугдсан сэтгэлийг сэргээнэ
    Өнөр сайхан төл баян хотыг чимэхүй дор
    Өлгийтэй бяцхан хүүхэд эцэг эхээ баясгана.

### ЗУН

Цагийн сайхан зуны эхэнд
Газрын сайхан Хангайн нуруунаа
Хөхөө шувуу урьхнаа донгодох үес
Энэхүү дэлхий юутай сайхан тааламжтай
    Ногооны униар огторгуй тулж, зэрэглэн мяралзахуйяа
    Хүлэг морь урт янцгааж, төрсөн нутгийг зүглэнэ
    Цэцгийн хур дэлхийн нүүрийг угаах дор
    Залуу хүмүүсийн сэтгэл сэргэж, бие биесээ бодно
Үзэсгэлэнт уул, тунгалаг ус зуны цаг дор тэгш
Эрийн гурван наадам Монголын манлай баясгалан

Хүүхэд багачуудын гийнгоолох дуу хөндий тал дор яруу
Хурдан морины яралзан ирэх нь хүн бүхний бахдал
    Удам тал дор наадам цэнгэлийн аялгуу зөөлнөөр цуурайтна
    Хээр хөдөө дор таван хошуу мал дураар сүлжин цэнгэнэ
    Өрх бүрийн үүднээ айраг найрын үнэр сэнгэнэнэ
    Ийнхүү сайхан ба баясгалантай, тийнхүү сайхан жаргалтай.

## НАМАР

Намрын шар нар над дээр, чам дээр тусна
Найган найгах улиралд нь бид бас найгана
Буга хандгай урамдаж, уул усыг баясгах дор
Үхэр шар мөөрөлдөн малчин хүнийг зугаацуулна
    Сайхан огторгуйн дунд нимгэн цагаан үүл нүүх дор
    Идэр залуус алс газрыг сонирхон, сурахаар одно
    Тунгалаг мөрөн зөөлөн зөөлнөөр дув дуугүй урсах дор
    Түүний дотроо саран мишээж, янагийн үлгэрийг сэмээр өгүүлнэ
Өглөөний хяруу сувдын адил гилтгэнэн бууралтахуйяа
Гадаа сойсон морь бөн бөн чичирнэ
Гэрийн эзэн эртлэн, үнэг чоныг гөрөөлөхөөр одохуйяа
Эхнэр хүүхэд аарц нэрж, түүнийг хүлээнэ
    Урьхан хонгор салхи өвс модыг намилзуулах дор
    Хөгшин залуу хүмүүсийн сэтгэл бөн бөн бөмбөрнө
    Шарласан модны навч хоёр нэгээр унах дор
    Сэтгэлийн доторх уйтгарт явдал хааяа хааяа бодогдоно.

## ӨВӨЛ

Алсын салхин жихүүн амьсгалаар тас няс хийхүй дор
Алтан дэлхийн уул тал мөнгөн хуягийг өмсөнө
Өвлийн шөнө тэнгэрийн одод оч мэт гялалзахуйяа
Удам тал дор жинчин хүний дуулах яруу
    Өндөр уулын оройд будан хүдэн зугаацаад
    Өргөн талын хөндий нүд гялбам мэлцийхүй дор
    Бэлчээр дор гарсан малууд соргог үсийг гялалзуулан буцах дор
    Идэр залуу малчин түүнийг хураан исгэрнэ
Өндөр газрын хүйтэн тэсгэм тэсгэм, ясгим ясгим
Монголын залуус нүүртээ цогтой, нүдэндээ галтай
Зургаан мичид орой дээр, зулын гэрэл хажуу дор
Хөгшид өвгөд галыг базаан, хуучин үгсийг ярилцана
    Өвөл, хавар, зун, намар дөрвөн улирал
    Уул, усан, наран, саран лугаа нөхөрлөнө
    Хүн бүр өтгөсийг үдэж, нялхсыг угтан
    Мянга мянган жил өчүүхэн ч чөлөө зав үгүй.

*1935 он*

*Д.Нацагдорж. Бүрэн зохиол. Тэргүүн боть. ШУА., ХЗХ.*
*Улаанбаатарын их сургууль, УБ., 2016 он, 182-183 дахь тал*

**Үгийн тайлбар**

**Шар** - Зургаан наснаас дээших агталсан эр үхэр

**Жинчин** - Аян тээвэр хийж, жин тээж яваа хүмүүс

**Зургаан мичид** - Сарны зурхайн ёсоор хүйтний тэмдэгт одон эрхэс

**Хуучин үгс** - хууч хөөрөх буюу эртний түүх ярих

**Өтгөс** - Хөгшид настан

## ЯРУУ НАЙРГИЙН ХЭЛНИЙ ХЭРЭГЛЭЭГ ЗАДЛАН ШИНЖИЛЖ ҮНДЭСЛЭЛТЭЙ, БАРИМТ НОТОЛГООТОЙ БИЧИХ

*Д.Нацагдоржийн "Дөрвөн цаг"шүлэг нь Д.Равжаагийн "Дөрвөн улирал" шүлгийн нэгэн адил цагийн улирал хувьсал дээр "тоглодог". Д.Равжаагийн "Дөрвөн улирал" шүлгийн хувьд цагийн урсгал дахь хүний амьдралын чөлөө учралыг бясалгаж байсан бол Д.Нацагдорж "Дөрвөн цаг" шүлэгтээ дөрвөн цагийн эргэлт дэх монгол ахуй амьдралыг зурагласныг задлан шинжилцгээе.*

**Зөвлөмж**

Яруу найргийг анхааралтай уншиж хариулах эдгээр дасгал нь шүлгийн санааг алгуур аажмаар дэлгэн гаргах боломж олгоно. Та бүхэн бичил дүрслэл бүрээр нарийвчлан ойлгох боломж өгч байгаа уншлагад илүү чармайж, ялгаатай зүйлсийг тэмдэглэн, унших бичих аргыг хослуулж ажиллавал илүү сайн.

**Задлан шинжлэх асуулт, даалгавар**

1. Шүлгийг анхааралтай уншина уу. Шүлгээс мэдэхгүй үг хэллэг байвал толь бичгээс харж холбогдох утгыг бичнэ үү.
2. Дараах хүснэгтэд хавар цагийн байгалийн дохио болон эрхлэх аж ахуй амьдралын дүр зургийг жагсааж бичээд хүмүүний сэтгэл санаанд нөлөөлөх байдлыг яруу найрагчийн харсан өнцгөөс тусгана уу.

| Байгаль | Ахуй |
|---|---|
| Өвсний соёо ногоорох | Морь мал ханагар |
| | |
| | |

3. Шүлгийн хэсэг бүрийн агуулгаар оюуны зураглал хийнэ үү. Тухайлбал: "Хавар" шүлгийн агуулгыг оюуны зураглал хийх аргаар дэлгэн үзүүлбэл:




4. Оюуны зураглалаа хараад, "Хавар" шүлгийн санааг тайлбарлана уу. Дараа нь шүлгийн санааг илүү таашаан хүлээж авахын тулд үгсийн авианы зохицлыг ажигла. Тухайлбал, "Хавар" хэсгийн эхний бадгийн сүүл холбоцын "хавар", "дэлгэр", "тэнэгэр", "ханагар" гэсэн үгс нь авиа болоод утгаараа хэрхэн холбогдож байна вэ?
5. "Хавар" шүлэгт яруу найрагч хавар цагийн уур амьсгалыг хүний сэтгэлийн тайван тэнэгэр байдалтай холбож үзүүлсэн гэвэл "Зун", "Намар", "Өвөл" гэсэн шүлгүүдэд Монгол орны байгаль, ахуй, аж төрлийг

яаж дүрсэлсэн байна вэ? Эдгээр нь хүмүүний сэтгэл санаатай хэрхэн холбогдож байгааг тайлбарлана уу.

| Улирал | Байгаль | Ахуй | Хүний сэтгэл |
|---|---|---|---|
| Хавар | | | Сэтгэл тэнийх |
| Зун | | | |
| Намар | | | |
| Өвөл | | | |

6. Д.Нацагдоржийн “Дөрвөн цаг” шүлгийн бадгуудаас та юу юуг олж ажигласан талаараа тус бүр нэг өгүүлбэр бичээрэй. Бичсэн өгүүлбэрүүдээ нэгтгэн, шүлгийн агуулга, бүтцийг тоймлоорой.
7. Шүлгийн сүүлийн бадгийг эхний бадагтай харьцуулан унш. “Мянга мянган” гэсэн давталтаар шүлгийн санааг хэрхэн гүнзгийрүүлж, ертөнц болоод амьдралын ямар жамыг өгүүлсэн байна вэ?
8. Шүлгийн эхний болоод сүүлийн мөр ямар сэтгэгдэл төрүүлж байна вэ? Тайлбарлан бичээрэй. “Мөнх тэнгэрийн дор...” гэж эхлэх энэ шүлэг ямар үгсээр төгсөж байна вэ? Энэ нь шүлгийн санаатайгаа яаж холбогдож байна вэ?
9. Цаг улирлын өөрчлөлт дэх хүмүүний сэтгэл санааны байдлыг ойлгоход танд шүлгийн ямар үгс тусалж байна вэ? Шүлэг бүрээр сэтгэгдлээ илэрхийлэн бичнэ үү.
10. Дараах асуултад хариулж бич. Д.Нацагдорж тус шүлэгтээ жилийн дөрвөн улирлын өөрчлөлт болоод хүний амьдралын дүр зураг, сэтгэл санааны байдлыг танд хүргэхийн тулд ямар үгс, ямар бичил дүрслэл хэрэглэсэн бэ? Өөрийн хариултаа батлахын тулд шүлгээс эшлэл аваарай.
11. “Дөрвөн цаг” шүлэгт дөрвөн зуу гаруй бие даасан үг орсон байна. Эдгээрээс хамгийн олон удаа давтагдсан үгийг олж, энэ нь зохиолчийн үнэлэмжтэй хэрхэн холбогдож байгааг тайлбарла. Өөр өөр цаг үеийн монгол найрагчдын бүтээл дэх хүмүүний амьдралыг харах өнцөг, үзэл хандлагыг харьцуулан нэг цогцолбор бичээрэй.
12. Дараах асуултад хариулж судалгааны эссэ бичнэ үү. Д.Нацагдорж нь Д.Равжаагийн “Дөрвөн улирал” шүлгээс ямар туршлагыг хэрхэн уламжлан авч, хэрхэн хөгжүүлсэн байна вэ? Үгийн тоо 300. Өөрийн хариултаа баталж шүлгээс эшлэхээ мартуузай.

**Зөвлөмж**

Эдгээр асуулт нь таны судалж буй шүлэг дэх бичил дүрслэлүүдийн зохистой илэрхийллийг шүүн тунгаах ажилд дэмжлэг болж байгаа гэдэгт итгэх хэрэгтэй. Жишээ нь: 10 дугаар дасгалд өгсөн бичил дүрслэлийн лавлагаанууд хүний сэтгэл санааны байдлыг тодруулахад тусална.

**Зөвлөмж**

Таны эссэнд зохиолчид чухам яагаад энэ үг хэллэгийг сонгон хэрэглэсэн талаарх таны бодол маш чухал. Зохиолчийн зориудаар сонгож бүтээсэн үг хэллэг, түүний гүнзгий сэтгэгдэл төрүүлж буй үг, хэллэг, дүрслэлийг ажиглаарай.

### Задлан шинжлэхэд туслах нь

Яруу найргийг судална гэдэг бол түүний хэл ба бүтцийг нээнэ гэсэн үг юм. Дээрх задлан шинжлэх дасгал, даалгаврыг бүрэн гүйцэтгэсний дараа аливаа шүлгийн хэл бүтцийг судлахад зайлшгүй хэрэгтэй дараах түлхүүр ойлголтуудыг эзэмших болно.

| | Судлан тайлбарлах зүйлс |
|---|---|
| Дүр | Харах, сонсох, үнэрлэх, амтлах, хүрэлцэх таван мэдрэхүйд хандсан дүр |
| Дүрслэл | Зүйрлэл, адилтгал, хүншүүлэл |
| Эгшиг, айзам | Эгшиг зохицох, гийгүүлэгч давтах ёс, авиагаар дүр бүтээх арга<br>Холбоц<br>Айзам хэмнэл |
| Өнгө аяс | Шүлгийн дуу хоолойны өнгө аяс<br>Уур амьсгал буюу сэтгэл санааны өөрчлөлтүүд<br>Өнгө аясын өөрчлөлтүүд |
| Бадаг, бүтэц | Бадгийн агуулгын зохион байгуулалт<br>Уламжлалт ба чөлөөт шүлгийн хэлбэрүүд<br>Шүлгийн эхлэл, төгсгөл |

## НОМ УНШЛАГАД ХӨТЛӨХҮЙ

Г.Аюурзана нарын хэвлүүлсэн “Монголын сонгомол яруу найраг” (УБ., 2005) номыг номын сангаас захиалан уншина уу.




**Сонгомол түүвэртэй танилцах**

- Сонгомол гэдэг үг таны бодлоор ямар утгатай вэ? Толиос хайж утгыг мэдэж авна уу.
- Зохиогч энэ сонгомол түүвэртээ шүлгүүдийг ямар дэс дараалаар сонгосон байна вэ? Хамгийн эхэлж сонгосон болон сүүлд сонгосон яруу найрагчийн амьдарч байсан цаг хугацааг тодруулна уу. Энэ сонгомол түүвэр маань аль зууныг хамарсан байна вэ?

**Хувийн уншлагаа хөгжүүлэх**

- Тус сонгомол түүвэрт орсон шүлгүүдийн гарчгийг ажиглаад, дараах зүйлийг тэмдэглэнэ үү.
- Энэхүү сонгомол түүвэрт аль цаг үеийг хамарсан нийт хэдэн зохиолчийн яруу найраг орсон байна вэ? Ямар зохиолчийн бүтээл хамгийн олон удаа орсон байна вэ?
- Таны өмнө уншиж байсан ямар бүтээл байна вэ? Та түүнийг дахин уншсанаар өөртөө юуг шинээр олж нээв ?
- Номын гарчгийг гүйлгэн хараад, цаашид уншмаар санагдаж байгаа яруу найргаа ялган тэмдэглэж, сонгосон бүтээлүүдээ дэс дараагаар төлөвлөн уншина уу
- Сонгомол түүврийн сонголтын тухайд та ямар бодол сэтгэгдэлтэй байна вэ?

**Гүнзгийрүүлэн судлах**

- Энэ сонгомол түүвэрт бүтээл нь хэвлэгдсэн нэгэн зохиолчийг сонгож, интернэтээс түүний намтар бүтээлийн талаар мэдээлэл хайж гүнзгийрүүлэн судална уу.
- Сонгосон зохиолчийнхоо бүтээлийг гүнзгийрүүлэн судлахын тулд ном зүй бэлтгэнэ үү.
- Сонгосон зохиолчийнхоо уран бүтээлүүдтэй танилцаарай.




# 4
# ЖҮЖИГ

**ЗОРИЛГО**

Энэ бүлгийг судалснаар жүжгийн зохиолын дүр, үзэгдэл, хэл яриа, горимыг задлан шинжилж, нийгмийн хам сэдвийн хүрээнд тусган эргэцүүлэх чадвараа хөгжүүлнэ.

## 4.1. ЖҮЖГИЙН ҮЗЭГДЭЛ, ДҮР

Д.Равжаа “Саран хөхөөний намтар” жүжиг

**Д.РАВЖАА**

# “САРАН ХӨХӨӨНИЙ НАМТАР”

**жүжиг**

*Уншихын өмнө*

1. *Д.Равжаагийн “Саран хөхөөний намтар” жүжгийг уншихын өмнө зохиолчийн намтар, уран бүтээлийн талаар судлах явцдаа жүжиг бичих санаа хэрхэн төрснийг мэдэж аваарай.*
2. *Зохиолын нэр, төрөл зүйл, түлхүүр үгийг ашиглан юуны тухай унших гэж байгаагаа таамаглан ярилцаарай.*
   - ✓ *“Саран хөхөөний намтар” жүжиг*
   - ✓ *Номунбаясгалангийн эх Мадимахани таалал төгссөн.*
   - ✓ *Хан хөвгүүнийг Лагана хөхөө шувуу болгосон.*
   - ✓ *Лагана хуурамч агь болсон.*
3. *Жүжгийн зохиолыг өмнө нь уншсан, жүжгийг үзсэн сурагч байвал бусдын хэрхэн таамаглаж байгаа, яагаад тэгж үзэж байгааг тайлбарлахад нь дэмжлэг үзүүлээрэй.*

## “САРАН ХӨХӨӨНИЙ НАМТАР”
### Жүжгийн товч агуулга

Саран хөхөөний намтар жүжиг нь нийт 9 бүлэгтэй.

**1-р бүлэг:** Номунбаясгалангийн эх Мадимаханийн төрсөн тухай, өсөж том болоод Гулиранз хааны хатан болсон тухай

Энэтхэгийн Машука гэдэг хааныд Мадимахани хэмээх үзэсгэлэн гоо охин байв. Тэр охиныг газар газрын хаад гуйж ирсэнд Машука хаан:

Та нарын хэнд нь өгнө, хэнд нь өгөхгүй гэхэв. Маргааш өглөө та нарыг цугларан ирэх үед охин өөрөө сонгож, цэцгийн эрхсийг цацах болно гэж хэлжээ.

Мадимахани охин тэр олон хаадын дотроос Варнасийн өчүүхэн хаан Цагаан дээлт Гулиранзыг сонгож цэцгийн эрхсийг цацжээ.

“...Машука: Аяа, охин чи маш тэнэг ажгуу. Хүч олбор эрхшээл над лугаа адил Одибишугийн хаан тэргүүтэн урьдаар ирэн бөгөөтөл цэцгийн эрхсийг цацал үгүй Варнасийн өчүүхэн хаан эд таваараар ядмаг цагаан дээлт түүнд юу санаж цацав, чи?”

Мадимахани (дуу):

Аяа, эцэг богд намайг сонсон соёрх.
Эрхэм баян номоор баялаг бөлгөө
Идэр цогоор баян нь дундаж
Эгэл эдээр баян нь адаг буй
Оюун эд лүгээ төгс нь дээд
Охь сүжгийн эдтэн нь дундаж
Олз өлгийн эдтэн нь адаг буй
Огоот тиймийн тул энэ хаан бээр
Дээд, дунд эрдэм эрхшээсэн тул
Дэмий адгийн эрдэм үгүй чивэл хялбартан

Тиймийн тул үзэсгэлэн цэцгийн эрхсийг
Тэмдэгтэйеэ онож, мэдэж сацвай.

Машука:

...Ер муу цагийн амьтан олонх нь
Чанарын сайныг хэрэглэх үгүй
Өнгийн сайныг хэрэглэх
Сэтгэлийн сайныг хэрэглэх үгүй
Царайны сайныг хэрэглэх
Явдлын сайныг хэрэглэх үгүй
Олзын сайныг хэрэглэх
Буянт сэтгэл ихтэйг хэрэглэх үгүй
Алдар ихтэйг хэрэглэх
Бат зантанг хэрэглэх үгүй
Башир үгтэнг хэрэглэх

Тийм муу цаг болсон тул энэ охиныгоо буянт нөхөртэй ханилж чадах болов уу, үгүй болов уу хэмээн турших асуусан бөлгөө. Эдүгээ авах гээхийн учраа болохоос бус алдар, эд, амрагийн эрхээр үл болох. Алаг үгүй шударга явдал шүтэж чадахыг лавлаж мэдэж, энэ хүүхэндээ сэтгэл минь үнэхээр баясаж баймуй гэж хэлдэг.

Мөн явахын өмнө хэлсэн нь:

Машука: Аяа, нүдний үр мэт охин минь, нааш сонсогтун. Чи бээр Варнасийн оронд одох цагт санаа явдлыг энэ мэт зохио.

Нөхөр хаандаа боол эм мэт бишрч зохио.
Зэргийн олон хатадтай шувууны далавч мэт атаа үгүй зохио.
Номт түшмэдтэйгээ ах дүү мэт ханилж зохио.
Доод албат нугууддаа эх нь мэт энэрч зохио...
Чивэлт шуламсын нөхрөөс могой үзсэн мэт зайлж зохио.
Ариун дээд номын нөхрийг оройн гавал мэт хүндэлж зохио...

**2-р бүлэг:** Номунбаясгалангийн төрсөн тухай болон хорон санаат Ямши шударга гурван түшмэдийг хилс гүтгэсэн тухай өгүүлнэ.

Охин Варнасийн оронд ирж хааны хатан болж жарган суув. Гулиранз хүүтэй болохыг хүсэж байтал нэгэн сайхан хүү төрж, Номунбаясгалан гэж нэрлэжээ. Хүү арван хэдэн нас хүрээд түшмэлийн хүү Занадратай үерхэн нөхөрлөсөнд муу санаат Ямши түшмэлийн атаа хорсол хөдөлж хааны агийг өөрийн хүүтэй ойртуулах арга сүв эрж эхлэв. Ямши түшмэл хаанд бараалхаж Зуны ёстын хөвүүн Занадра бол хаан хүүтэй үерхэх зохисгүй муу шинжийн мангас мэт хүрэвтэр бөгөөд бас даанч хөгшин, нас тэнцүүгүй. Миний хүү Лагана ухаан хурц, эрийн 64 эрдэм судалж сурсан. Хаан хүүгээс тавхан ах гэх мэтээр ичгүүргүй ятгасанд хаан, хатан эх Мадимаханитай хэлэлцэж зөвлөе гэхэд хатан өөрт нь талгүйг санаж,

“...Ийм их хаан хүн энэ жаахан хэргийг хатнаасаа асууж суух нь зохистой гэж үү? Таны өвөг эцгийн үеэс тэр мэт зохиохыг эс үзэж, эс сонслоо” гэхэд хаан ичингүйрч Ямшийн хүү Лаганыг хаан хүүгийн түшмэл болгоё гэж ам алдав. Энэ явдлыг Мадимахани хатан сонсож мэдээд ганц хүүгээ муу санаатанд хорлогдох болох нь гэж сэтгэл шаналж явах болов. Сайн санаат Эйлэг хатан, шударга түшмэл Дарма, Дарими, Занадра нар мөн энэ хэргийг мэдэж, үнэн учрыг хаанд ойлгуулах гэтэл хорт Ямши түшмэл эд таны амь насыг бүрэлгэх гэж байна хэмээн гүтгэн хаанд үнэмшүүлж цөлүүлж байна.

Ямши түшмэл бол хүү Лаганыгаа хар бага наснаас нь:
“Ихсийг зусардаж өмөгтэй болох хэрэгтэй
Улсыг хуурч олон албаттай болох хэрэгтэй
Номч хүнд сүжигтэй мэт загна
Ноён хүнд ухаантай мэт загна
Олон хүнд хүчтэй мэт загна
Гэрт сууваас эмээ чим
Хээр явбаас морио чим
Баруун талаас тэмтрэх сум хэрэгтэй
Зүүн талаас авах нум хэрэгтэй
Өмнөөс сугалах сэлэм хэрэгтэй
Хүнийг өөрийнх нь үгээр алахаас илүү мэс үгүй
Өөрийн биед эс мэдсэнээс илүү бамбай үгүй...
Тиймийн тулд хөвгүүн минь хичээ хичээ!” гэх мэтээр сургаж өгсөн нэгэн.

**3-р бүлэг:** Хан хөвгүүний эх Мадимахани таалал төгссөн хийгээд Номунбаясгалангийн гэрлэсэн тухай өгүүлнэ.

Номунбаясгалан, Лагана хоёр үерхэж дотно болов. Тэд Тарва хэмээх бярманаар бусдын хүүрт юүлж орох арга заалган наадацгаадаг байжээ. Энэ бүлгийн гол утга нь Мадимахани хатан өөд болохын өмнө Номунбаясгаланд хаан төрийг хэрхэн удирдахыг зааж өгсөн тухай өгүүлнэ. Мадимахани хатны бие өвчилж эмч домч нар ямар ч тус болсонгүй нас эцэслэхийн өмнө:

“Аяа, их газрын эзэн, хүний эрхэт намайг сонс
Элбэг их оюун төгөлдөр ачит эзэн минь ээ
Энэ өдөр эм би чинь үхэх цагт хүрэв
Үүрд хаа одовч надад зовлон үгүй буй
Эзэн хаан минь их гасланг битгий зохио
Эмгэнэлт орчлонд тэнэсэн амьтан бүгд
Эвцэн цугларсны эцэст салалцах жам л
Эгэл би ч нялх цагт аавын дэргэд байхад
Итгэл гурван эрдэнээ тахихын үйлд туурвив...” хэмээгээд насан өөд болдог тухай өгүүлнэ.

Хатныг нас барахад Ямши түшмэл тэргүүтэн өшөөтөн нар баяр бах болж байлаа. Номунбаясгалан ээжийгээ өнгөрснөөс хойш уйтгар гунигт дарагдан явах болов.

Ямши: “...Эжийгээ санаж, сэтгэлийн гэгээн чилсэн ба бас ч эхнэр хатан үгүй тул нөхөр эрж байгаа болох буй. Тиймийн тулд түшмэд бид цуглаж, нэгэн зөвшөөл зөвшвөөс Энэтхэгийн дунд орноо Жалбучагнаагийн хүүхэн Сэрсэнма хэмээгч ашгүй сайхан охин хэмээн сонсов. Түүнийг бусад өчүүхэн дөрвөн хааны охинтой хамт авчраад, тайж Номунбаясгаланд буулгаж бариваас ямар болов хэмээн зөвшилдөв, бид...” гэснээр хаан зөвшөөрч элч заран, бэлэг захиаг хүргүүлж байна.

Охиноо үдэх үедээ Чагнаа хаан ийн захиас захин дуулдаг.
Чагнаа хаан:
...Омог урин, харам атаа, самуун үгийг тэвчигтүн.
Олон албат улсуудаа эх нь мэт энэргүүн.
Гурван үүдний аливаа юмаа хан хөвгүүнд бүү нуу.

ЖҮЖИГ

Хутгагч шумна түшмэлийн хов үгийг бүү хэрэгс.
Үеийн атаат хатны муу үйлдсэнийг хүлц.
Өс сэтгэл бүү хадгал. Хөл үгүй аглаг суугтун.
Тарнийн хурдан увдисыг хаан хөвгүүнээс сонс.
Тангаргаа хичээж, нууцыг чанд бясалга.
Амьтны тусын тулд амь биеэ ч болов тэвчигтүн.
Аав ээж хоёр чинь энд амархан суугаад
Арилсан оронд дахин учрах болтугай.

Төдөлгүй Номунбаясгаланд Сайн Алтан (Сэрсэнма) хэмээх үзэсгэлэнт эмэгтэйг хатан болгон авч өгөв.

**4-р бүлэг:** Хан хөвгүүний нэг хатан Сурасдини түшмэл Лаганатай нөхцөн урвасан тухай, Лагана хуурамч агь болж, агь хөвгүүнийг хөхөө болгон хувиргасан тухай өгүүлнэ.

Жүжгийн 4-р бүлгийн хэсэглэл

Хан хөвүүн Сэрсанма хатандаа хайртай байсанд нь Сурасдини хатан атаархан хорсож Лаганатай нууц ханилж Номунбаясгаланг хорлон үгүй хийхийг ятган байв.

Сурасдини: Ай зүрхний нөхөр Лагана минь ээ, бид таван хатан нугууд анханд хан хүний авхай болж төрсөн бидний адил. Завсарт энэ хан хөвгүүн манийг хатан болгож авсан ч адил бөгөөтөл харин энэ тайж Сайн алтан эмээс бус биднийг өчүүхэн төдий хэрэгсэхгүй. Энэ нь маш адил үгүй тул би чинь сэтгэл амар үгүй байнам. Амраг чамд минь арга буй буюу? Чи минь хаан болоод, би чиний хатан болж үйлдэх нэгэн болбоос бид хоёр ямар хавтай асан болов.

Лагана: ...Чи минь Алтан хатан мэт болох буй за, би чинь Номунбаясгалан мэт болно гэгч зуун галав хүртэл ч үл баймуй. Тиймийн тул мөнхүү би өвөг эцгийн журмыг алдал үгүй түшмэл болж явсан минь барш үгүй баяр байнам

Сурасдини: ...Түшмэл хүн хан ширээ эзэлсэн түүх олон биш үү? Номунбаясгалангаас чиний өгүүлэх нь сэцэн, дүрс нь сайхан, оюун нь их тул хаан үл болох учир шалтгаан юу буй?

Лагана: ...Варнасийн аймаг улс мэдвээс бид хоёрыг магад алмуй. Намайг хан хөвгүүн хайрлаж энэрдэг тул муу санаа үүсгэвээс мөнхүү би ичгүүр үгүй болох бөгөөд муу үйлийн тийн боловсрол санаж гүйцэш үгүйг амсах болох тул тэр мэт үйлдэж болш үгүй байнам.

Сурасдини: Амраг нөхөр минь чи миний өгүүлснийг үл сонсон, ийнхүү өгүүлэх бөгөөс эдүгээ надад амиа хорлохоос өөр арга үгүй болжээ.

Лагана: Ай чи минь, төдий чинээхэн аминдаа хорлоход хүрэх бөгөөс би бээр хан хөвгүүнийг бусад аргаар үл чадах боловч хан хөвгүүний энэ биеийг балгадад орох егүүтгэлийн аргаар булааж чадаж болох буй. Хэрхэвч шимтэж байж энэ үйлдсэнийхээ эцэст хүрсүгэй, би.

Сурасдини: ...Чи минь хан хөвгүүн эр эм хоёрыг хуурч төөрөлдүүлээд мөнхүү чи минь хан ширээнээ сууваас миний санаа төгсмүй.

Лагана: Ай Сурасдини минь ээ, эдүгээ би бээр яаравчлан хан хөвгүүнд мэдэгдэлгүй одож, зүг зүгийн ой цэцэрлэгүүдийг үзэж ирээд, саяын олсон хоёр хөхөөний хүүрийг хуучрахын урьд хан хөвгүүнийг хуурч үйлдсүгэй.

Сурасдини: Ай сайн сайн сайн, харин тэр ч болно.

Лагана: Ай тэнгэрийн хөвгүүн минь ээ, уйтгар сэргээж айлдахын тулд сайхан ой цэцэрлэгт залран таалах уу?

Хан хөвгүүн: Лагана аа, хотол төгөлдөр орон буй бөгөөс би бээр одмуй.

Лагана: Бидний ордны хойд зүгт урьд заларч үзээ үгүй өвөг эцгийн үеийн сонин сайхан ой цэцэрлэг ч бий. Түүнд ойрхон Махазана хэмээгдэх их мөрөн тунгалаг ус бий. Түүний цаана нэгэн сайхан уул ч бий.

Хан хөвгүүн: Ай Лагана минь, тийн бөгөөс би бээр маргааш өдөр тэнд очсугай. Уналга, хувцас чимэг тэргүүтнийг төхөөрч бэлтгэгтүн....

Гулиранз: Ай хан хөвгүүн минь, байн байн өдөр бүр хөдөө явж юу үйлднэм? Нас чинь болбоос тун нялх бус болж...

Эйлиг: Ай хан хөвгүүн минь,...Газар нь Загда махани хэмээх мөрөн болбоос гүнзгий бөгөөд даанч их тул эдүгээ морилохыг саарах үгүй юу?...

Сэрсэнма: Ай хан хөвгүүн минь,... Би урьд шөнө нэгэн муу зүүдийг зүүдлээд энэ өглөөнөөс сэтгэл амаргүй байнам... Тун арга үгүй залрах бөгөөс намай юугаа дагуулах үгүй юу?

Хан хөвгүүн: Ай Сэрсэнма минь ээ,...Над лугаа учрахын завсар хар шулам нараас дотроо сэрэмжил. Амьтанд энэрэхийг бясалга...

Лагана: Ай заяа тэнгэр, Их эрхэт тэнгэр, найман аймгууд минь ээ, эдүгээ миний санасан хэргийг бүтээн соёрх.

Хан хөвгүүн: Ай энэ өдөр ер орчлонгийн үзэгдэл илбийн бүжиг мэт сэтгэл бат үгүй ба ялангуяа хүний нас цахилгаан мэт чөлөө үгүй өнгөрөх жам ёсыг бодож сэтгэл минь цаглаш үгүй уйдах тул энэ мэт дуулсугай.

Хан хөвгүүн:

...Номунбаясгалан би бээр эртний буяны хүчээр хүн болж
Шажинтай учраад, гурван эрдэнээр тэтгэвч
Эдүгээ буян хураал үгүй, харин насыг хоосон барав...
Огторгуйгаас: Хурдан биеэ солигтун. Амьтны тус хүнд үгүй.
Ялгуусадын хөвгүүн чи минь, сэтгэл үүсгэхээ бүү бататга.
Оюуны хүчийг үүсгэ, үнэнхүү лам бээр даган барьж амьтны тус болмуй.
Варнасийн амьтад хөөрхий.

Лагана: Ай, тэнгэрийн хөвгүүн минь ээ, их ус Махазаны дэргэд залрах болов уу?

Хан хөвгүүн: Тийм ус хаана байнам?

Лагана: Энэхэнд ойрхон байнам.

Хан хөвгүүн: Сайн сайн, бид одсугай.

Хан хөвгүүн: Ай, нөхөр өө, энэ усны чанадах тэр хэсэг, нэлээд алс чанадах гайхамшигт ой цэцэрлэг түүнийг бусад хаан эзэлсэн үү, үгүй юу?

Лагана: Үгүй байнам.

Хан хөвгүүн: Тэр цэцэрлэгт эрдэм буй буюу?

Лагана: Эрдэм их буй бөлгөө. Уулд нь алт мөнгө, эрдэнэ, усанд нь элдэв зүйлийн шувуу, модонд нь зуун амтат жимс, зүлгэнд нь элдэв зүйлийн эм, шугуйд нь олон үзэсгэлэнтэй цэцэрлэг тэргүүтэн үзвээс баясгалантай, суувaас жаргалантай, үзвээс сэтгэл амгалан, уул нь саруул, ус нь тунгалаг, ой нь сэрүүн тийм сонин эрдэм буй бөлгөө.

Хан хөвгүүн: Ай, Лагана минь ээ, тийм бөгөөс магад энэ усыг гэтэлж үзэх хэрэгтэй тул орд харшаас сал онгоцыг хурдан авчрагтун.

Лагана: Ай, тэнгэрийн хөвгүүн минь ээ, тэр мэт залрах мөн бөгөөс энэ хөхөөний хүүрт егүүтгэл зохиож заларваас сайн байнам.

Хан хөвгүүн: Ай, чи мэт дээд түшмэл маш олдох бэрх байнам. Ийм сайхан шарх үгүй шинэ шувууны хүүрийг яаж олов?

ЖҮЖИГ

Лагана: Хан хөвгүүнийгээ энэ оронд залрах хэрэгсэлд эртнээс бэлдсэн байнам.

Хан хөвгүүн: Ай, маш сайн. Тийм боловч бус залуу түшмэл лүгээ хамт одох тул ширэн онгоц авч ирэгтүн. Түүгээр ч үл баран балгадад орох егүүтгэл болбоос бярман нугуудын гүн увдис мөн тул ийм наадам тохууны тул үйлдэж үл болмуй.

Лагана: Ширэн онгоцыг авчрах бөгөөс нар ч нэн орой болсон бөгөөд эцэг хаан сонсвоос аягүйцэж маныг цаазалмуй. Хэрэв залрахыг таалах бөгөөс хэрхэвч үүнд бид хан түшмэл хоёр егүүтгэн ажирваас зохимуй.

Хан хөвгүүн: Ай, бид энэ өдөр буцаад, маргааш аавд соёрхол айлдаж олоод ирсүгэй.

Лагана: Ай, тэнгэрийн хөвгүүн та юу бодов? Энэ өдөр маныг ирэхэд ч болов хаан хатад тэд бээр төдий чинээ хорьсныг үл дурдах үгүй юу? Эдүгээ хожим үнэхээр илгээх буй байгаа.

Хан хөвгүүн: Ай, тийм бөгөөс донжүг үйлдэхийг бусад залуугаас нуух хэрэгтэй тул эднийг бусдад явуулсугай.

Хан хөвгүүн: Ай, сайн авиртан нугууд минь ээ, та нар нэжгээд нэг сайн цэцэг эрэхийн тул бусдад одогтун. Лагана бид хоёр энд суумуй. Хойно дохио өгөхийг хүртэл бүү ирэгтүн.

Түшмэд: Бид хан хөвгүүнийгээ хаа заларч байх тэнд бараа болж байсугай.

Лагана: Ай, та нар хан хөвгүүнийхээ зарлигийг сонсох үгүй юу? Хэрэв зарлигаас давбаас хан хөвгүүн мөд хан төрийг эзлэх цагт та нарын толгой өөрийн эрх үгүй болох болуузай.

Хуурамч агь: Ийлээ, ийлээ.

Түшмэд: Ай, хан хөвгүүн минь, юунд гасалж айлдав?

Хуурамч агь: Ай, зүрхний нөхөр Лагана минь усанд наадаж байсаар хөл алдаж үхэв.

Түшмэд: Ай, тэнгэрийн хөвгүүн минь, тэр мэт гаслан бүү зохиогтун. Хан хөвгүүний минь өлмий батдаж байваас Варнасийн олон улс үүний дотор нэгэн сайн ухаантай түшмэл хаа мундах вэ. Бид ч гурван үүдний их шамдлаар танай зарлигчлан бүтээсүгэй.

Хуурамч агь: Нар асар орой болсон тул бид буцаж маш хурдан довтолж одсугай.

**5-р бүлэг:** Саран хөхөө шувуудад ном номлосон хийгээд хиргүй цогт ламын гэгээн увдис бошгыг олсон тухай өгүүлнэ.

“Үлэмж гүн мөр хүүрт орох увдисыг сурлаа, би
Үргэлж сансрын олборт хомхсон тачаангуй нүгэлт нөхөр минь
Өтөл муу сэтгэлээр биеийг минь булаан авлаа
Үнэндээ эд таваар, нөхөр хүчин олборыг юу өгүүлэх
Өөрийн биедээ ч болов эрхших эс боллоо, би
Түүнээс хойно ой дотор тэнэхийн цагт минь
Тийм нэгэн хувилгаан шувуу эзлэн барилаа, намайг
Тэр бас Хир үгүй цогт лам лугаа уулзах болъюу хэмээн
Тэмдэгтэйеэ энэрэхүйн дүрээр бошго үзүүлж бөлгөө надад
Ингээд бодит бурхан чам лугаа уулзав
Аврал дээд богдосын номуун рашааныг өршөөн соёрх надад
Ашид энэ орчлонгийн орноос гэтэлгэн соёрх...” Энэ хэсгийн дүрслэл нэлээд сонирхолтой. Учир нь орчлонд амгалан байхаа больсон бөгөөд Агь хөвгүүн

бурхны орноос орчлонг аврахаар ирж буйг дүрсэлдэг.

**6-р бүлэг:** Варнасийн олны тусын тул хан хөвгүүний биед өөр агийн сүнсийг оруулж, Лаганын сүнсийг зайлуулснаар Варнасийнхан шударга шинэ хаантай болсон тухай өгүүлнэ.

Хөхөө шувуу:
"Ямагт өөрийн жаргаланг бусдад өг
Ишэл бусдын зовлонг өөртөө ав
Ялангуяа бодийг амьтны тусад бүтээ
Яруу буяныг амьтанд зорьж үйлд
Үнэхээр төрөл тутам бүхэнд амьтан бүгд амухын ерөөлийг
Үлэмж хүсэхүй сэтгэлээр бас бас тасралгүй ерөө" гэх мэтээр өгүүлнэ.

**7-р бүлэг**: Саран хөхөө ойн амьтад хийгээд Хулука түшмэл, Данамриди бандид нарыг шавиа болгож буй тухай өгүүлнэ.

Хэл үгүй адгуус ч болов, үнэн зарлигийн рашаанаар номхрох ч бөгөөс анхааран авахыг шүтсэн бодгальд урьд мэдэхгүй газраа зам олсон лугаа адил тонилсон хамгийг айлдагчийн мөрийг илт үзүүлсний тулд ажаарч сонсоод, анхаарч авахыг зүрхнээс гуймуй хэмээсэн байдаг.

Саран хөхөө:
"...Хилэнц юуг үл үйлдэх бөгөөд
Буяны хотол чуулган мөн
Өөрийн сэтгэлийг огоот номхотгох
Тэр нь бурхны шашин мөн" гэх мэтээр өгүүлнэ.

**8-р бүлэг:** Саран хөхөө Варнасид очин хаан эцэгтэйгээ уулзсан тухай өгүүлнэ.

Аяа эцэг богд их хаан аа,
Аврал дээд гурван эрдэнийн харлиг намайг
Айлдаж танихгүй буюу эцэг хаан минь, та?
Алимад чиний ганц хөвгүүн миний нэр
Аливаа Хуврагийн харлиг Номунбаясгалан бөлгөө
Урьд Махазала мөрний дэргэд
Ой цэцэрлэгийг үзэхээр одохын цагт
Омтгой нөхрийн аргаар хүүрт ороод
Осолдож иим хөхөө биет болов, би
Тийн боловч эдүгээ чиний хөвгүүн
Тэгш Варанасийн хаан энэ нь
Түүдэг үгүй хувилгаан бодьсад бөлгөө
Тэмдэгтэйеэ чиний зовлонг арилгахаар
Тэр Лаганын сүнсийг егүүтгэн
Түүний агсан биед орсон бөлгөө

**9-р бүлэг:** Саран хөхөө таалал төгссөн тухай тус тус өгүүлсэн байдаг.

"...Хэвчиг үхлийн эзэн аянгатай адил
Хэзээ ирэх  магадгүй гэнэт ирмүй
Хэдий их хүчээр дийлж чадахгүй
Хэтэрхий их хурднаар гарах үгүй
Тийм үхлийн эзнээ баригдан ганцаар одох цагт
Төгс жаргалан амраг садан хэдий буй болович

Тэд тус үгүйн тул орхин одмуй
Тэр цагт ямагт богдсын ном тус болмуй...
Эшил өчүүхэн би хүний биеэр агснаас
Илт хөхөө болж ойд тэнэхдээ бээр
Эрхэм буяны саданг шүтэж дээд номыг олоод
Эгнэгт сүсэглэн бишрэх сэтгэл төрлөө, надад...
Аяа эдүгээ үхэвч гашуудан гэмших хэрэг үгүй
Ай би үхэхдээ номын агаар, ухааны агаар хоёрыг холимуй...”

*Эх сурвалж: (С.Хөвсгөл, “Д.Равжаагийн “Саран хөхөөний намтар” жүжгийн зохиолын шинжлэл, бичвэр судлал”, УБ., 2011)*

3. Гуливанз хаанд цэцэг цацсан учраа аавдаа тайлбарлаж байгаа Мадимахани болон Машука хааны харилцан ярианаас өөрт хэрэгтэй ямар ямар зүйлийг тусган хүлээж авснаа жагсаан бичээрэй.

   А. ..........................................................
   Б. ..........................................................
   В. ..........................................................
   Г. ..........................................................

4. Хөхөө шувуу болсон Номунбаясгалан эхэндээ гутран зовж байсан боловч өөрийгөө хатуужуулан буяны замд ороход нь юу, хэн хэн тус болсныг бусад бүлгийг уншиж мэдээд тоочин бичээрэй.

## ЗОХИОЛЫН ӨГҮҮЛЭГДЭХҮҮН БҮТЭЦ, ҮЙЛ ЯВДЛЫН ХОЛБОО ХАМААРЛЫГ ТАЙЛБАРЛАХ

1. Жүжигт хаад өөрийн гарал үүслийг тайлбарласан хөрөглөлийг хэлдэг. Энэ нь үйл явдалтай хэрхэн холбогдож, ямар үүрэгтэй байгааг тайлбарлаж ярилцаарай.

   “Гулиранз: ...Асар өнө удаагүй үест Лхайчин хэмээн алдаршсан нэгэн их хаан байсан ажгуу. Түүний нэгэн хөвгүүн нярайлсанд эцэг хаан бээр Лханан довдон хэмээн нэрийг өршөөв. Албат олонх нь Ригдэн хаан хэмээн дуудсан тэр бээр залуу нялхын цагаас гурван эрдэнэ дор итгэн сүслэхүй бөгөөд дүрс үзэсгэлэн, оюун хурц Гулиранз хаан алин түүний дүрс хөрөглөл эдүгээ би бөлгөө. Хотол төгс элдэв эрдэнэсийн орд харшийн дотор Эйлиг хийгээд Эйчин тэргүүтэн олон хатан нугууд ба номун түшмэл Лодойравсан, мянганы их ноён Ямши тэргүүлэн жагсаалын олон түшмэд, Гарма-Од ба Бүз тэргүүтэй бярманууд, гадна дотнын олон нөхдийг хүрээлүүлж, таван хүсэл эрдмээр өдөр шөнийг мэдэл үгүй хамт цэнгэн жаргаж суусан цаг минь энэ бөлгөө”

2. Номунбаясгаланг хөхөө болохын өмнө ой руу зугаацахаар явахад нь Гулиранз хаан, Эйлиг хатан, Сэрсэнма хатан бүгд хориглон өгүүлдэг нь юуг зөгнөсөн, ямар учиртай вэ?

3. Хоёрдугаар бүлэгт гарах Ямши түшмэлийн өчил яриа (монолог)-г уншаад, жүжигт ямар үүрэгтэй болохыг тодорхойлж бичээрэй.

   Ай түшмэл, би ч энэ хааны залуу цагаас
   Ханилсан нөхөр ба түшмэл болж явсны хүчээр
   Эдүгээ өтлөх насандаа

Ийм их туньтай бөгөөд ийм их эрхтэй
Олон улсыг дарлаж чадах болсон нь энэ хаан надад дассаны хүч буй.
Түшмэл би бээр амьд чадалтай байхдаа эдүгээгээс
Лагана хөвгүүнийгээ тэгдэрч завшуулах магад хэрэгтэй байнам.
Тиймийн тулд хааны бяцхан агийг үүнтэй дасгаж
Түшмэл болгон ханилуулбаас миний хөвгүүн яван яван их газар авмуй...

А. Хариу шаардаагүй байдаг.
Б. Хувийн бодол, сэтгэлийн хүүрнэл байдаг.
В. ....................................................................

4. Дээрх хэсгийг жүжгийн зангилаа хэсэг гэж үзэх үндэслэлийг тайлбарлаж ярилцаарай.
5. Жүжгийн зөрчлийг:
   А. Номын ёс, төрийн ёс хоёрын зөрчил
   Б. Хаан ширээ эрх мэдлийн төлөө тэмцэл гэж үздэг тул зохиолын үйл явдлаар үүнийг баталж тайлбарлана уу.
6. Номунбаясгалан хан хүү нууц тарнийн увдисаар хөхөө шувуу, Лхам гүргүүл нь Удадан шувууг хан хөвгүүн болгодог зэргээр зохиолд шашны ямар үзэл санаа илэрч байгааг тайлбарлаж ярилцаарай. Өмнө нь та нар ийм ид шидийн өгүүлэмжтэй зохиол уншиж, кино үзэж байсан бол түүнтэй харьцуулаарай.

“Саран хөхөө:
Миний бие урьд цагт хан хөвгүүн дүрстэй явлаа.
Тэр цагт Удадан чиний бие шувуун хэлбэр дүрстэй явлаа.
Гэтэл эдүгээ миний бие хөхөө шувуун бие болжээ.
Харин чи бээр эрдэнэт хүний биет хаан дүрсэт болжээ.
Энэ мэт насанд хоёр бие бодьтой үзэгдэх гайхамшиг
Эргэгч орчлонгийн авир жам ийм болзоо үгүй ажгуу...”

## ЗОХИОЛЫН БОДИТ БА ХИЙСВЭР ДҮР НЬ УТГА САНААНД ХЭРХЭН НӨЛӨӨЛЖ БАЙГААГ ТАЙЛБАРЛАХ

1. Жүжгийг бүрэн эхээр нь уншаад, бодит ба хийсвэр дүрүүдийг ялган ангилж бичээрэй.

| Бодит дүр | Хийсвэр дүр |
|---|---|
| Хан хүү<br>Эх Мадимахани<br>.....................................<br>..................................... | Ямши түшмэл<br>.....................................<br>..................................... |

2. Эерэг талын дүрүүд Номунбаясгаланд шууд болон шууд бусаар хэрхэн ач тус хүргэж байгааг холбоо хамаарлын зураглал хийж гаргаарай.
3. Номунбаясгалан хан хүүгийн дараах шинжүүдийг зохиолын үйл явдлаар баталж бичээд, зохиолч энэ дүрээр ямар санаа хэлэхийг хүссэнийг дүгнээрэй.

| № | Номунбаясгалан | Зохиолын үйл явдал |
|---|---|---|

| | | |
|---|---|---|
| 1 | Эрдэм боловсролтой | |
| 2 | Элбэрэл журамтай | |
| 3 | Үнэнч шударга | |
| 4 | Энэрэнгүй зөөлөн сэтгэлтэй | |
| 5 | Гэнэн итгэмтгий | |
| 6 | Зовлон бэрхийг туулсан | |
| 7 | Шантаршгүй | |
| Дүгнэлт: | | |

4. Номунбаясгаланд сайн шинжийн зан чанар төлөвшихөд ямар ямар дүрүүд яаж нөлөөлсөн болохыг дүрийн холбоо хамаарлын бүдүүвчээр үзүүлээрэй.
5. Лаганын дараах шинжүүдийг зохиолын үйл явдлаар баталж бичээрэй. Зохиолч энэ дүрээр ямар санаа хэлэхийг хүссэнийг дүгнээрэй.

| № | Лагана | Зохиолын үйл явдал |
|---|---|---|
| 1 | Хувиа хичээсэн | |
| 2 | Сувдаг шунахай | |
| 3 | Зусар зуйрган | |
| 4 | Харгис хатуу | |
| Дүгнэлт: | | |

6. Лаганын дүрийг дараах асуултын дагуу тодорхойлно уу.
   А. Тарва бярманаар Номунбаясгалан, Лагана хоёр ямар эрдэм заалгасан бэ?
   Б. Сурсан эрдмээ Лагана юунд ашигласан бэ?
   В. Лагана өөрийн сурсан эрдмээ буруу зүйлд ашигласнаар гэр бүлдээ ямар гай зовлон авчирсан бэ?
   Г. Энд Лаганын ямар зан чанар харагдаж байна вэ?
   Д. Чи энэ хэсгээс өөрт хэрэгтэй ямар зүйлийг ойлгож, ухаарсан бэ?
7. Лаганын ийм хүн болж өсөхөд нь нөлөөлсөн хүчин зүйл юу болохыг дүгнэж бичээрэй.

   ..........................................................................................................................

8. Ханхүүг явснаас хойш Сэрсэнма хатан хэрхэн зовж байсныг өөрийнх нь болон Лаганын хэлсэн үгээс нь дүгнэж, хэнийх нь ямар зан чанар илэрч байгааг ярилцаарай.
   А. Сэрсэнма хатан Лаганаас зугтаж яваад Саран хөхөөтэй аглаг ойд учирч “Эрхтний дээд зүрхэн минь сугаран хол арилав. Хатны дүрст би чинь хайлс мэт хоцров. Өдөр шөнө чинийхээ биеийг сэтгэлдээ санаж далайгаас үлэмж илүү нулимс минь садрав” гэж хэлдэг.
   Б. Сэрсэнма хатныг “Тарианы даарьт үхэр мэт боолчилж хариугаа авсугай... Тэр бидний гараас гарч чадахгүй. Нүдгүй оготно, мигуй лугаа учирснаас

ЖУЖИГ

ялгал юун бэ" гэж Лагана хэлж байна.

9. Сэрсэнма хатан, Сурасдини хатан хоёрын дүрийг харьцуулж тодорхойлоод зохиолын үйл явдлаар батлаарай. Чи энэ хоёр хатны үйлдлээс ямар зүйлийг тусган хүлээж авав? Жишээ нь:

    Сэрсэнма:
    - Номд сүжигтэй (Номунбаясгалангийн хамт ном бүтээн аглаг суух болсон тул Сурасдини нар буруу ойлгосон)
    - Ажигч, ухаантай (Лаганыг хуурамч агь болж ирэхэд нь хамгийн түрүүнд сэжиглэж, гүн хоосон чанарыг тайлбарлаж өгөхийг хүсэж, шалгадаг)
    - Зөв шийдвэр гаргадаг (Бичиг наагаад оргон зайлснаар Гуляранз хааныг ухааруулдаг) гэх мэт.

## ЗОХИОЛЫН ГАДААД БА ДОТООД ОРЧИН НЬ ЗОХИОЛЫН СЭДЭВ, ДҮРИЙН УРЛАЛД ХЭРХЭН НӨЛӨӨЛЖ БУЙГ ТАЙЛБАРЛАХ

1. Зохиолын үйл явдал хаана хаана өрнөж байгааг бүлэг тус бүрээр товч бичээд яагаад? гэдгийг тайлбарлаж ярилцаарай. Жишээ нь:
    А. Зохиолын бүх үйл явдал нь Энэтхэг оронд өрнөнө.
    Б. Энэтхэгийн өрнө зүгийн Хачийн орны Цаландара балгасанд Мадимахани төрж өснө.
    В. Варнасийн хаанд эхнэр болж очсон тул дараагийн үйл явдлууд Цаландарагаас хоёр сар явж хүрдэг Варнасийн оронд өрнөнө.
    Г. Номунбаясгалан хан хүү хөхөө болсноос хойш.....................................
2. Дөрөвдүгээр бүлэгт Лаганатай хамт хан хүүг явах үед хүмүүсийн хэлсэн үгэнд Махазана хэмээгдэх их мөрний тухай байн байн гарч байгаагийн учир юу? Зохиолч ийм орчныг сонгосноор юу хэлэхийг хүсэв?
3. Зохиолыг гурван цагийн хэлхээст хашсаны учрыг эх зохиолоо уншаад, жишээ авч, тайлбарлаж ярилцаарай.

| | |
|---|---|
| Өнгөрсөн цаг | ........................................................................ |
| Одоо цаг | ........................................................................ |
| Ирээдүй цаг | ........................................................................ |

## ЗОХИОЛЫН СЭДЭВ, УТГА САНАА, ХАМ СЭДВИЙН ХОЛБОО ХАМААРЛААР ДАЛД УТГЫГ ТАЙЛБАРЛАХ

1. Дараах асуултын дагуу багаар ярилцаж, зохиолын сэдэв, санааг тодорхойлоорой.
    А. Зохиолыг ингэж нэрлэсний учир юу вэ?
    Б. Зохиолч энэ зохиолоороо дэвшүүлсэн гол асуудал юу вэ?
    В. Гол санааг илэрхийлэх ямар чухал үг, өгүүлбэр зохиолд байна вэ?
    Г. Хан хөвгүүний биед атгаг санаатан орсноор цаг төр хямран ард олон зовж байгаагаар үзүүлснээр зохиолч юу хэлэхийг хүссэн бэ?

Д. Зохиолч санааг хэрхэн гүнзгийрүүлж байна вэ?

Е. Зохиолын гол санааг гаргахын тулд бусад дэд санааг хэрхэн хөгжүүлсэн байна вэ?

Ё. Энэ жүжгийн ач холбогдол юунд байна вэ?

Ж. Чи энэ зохиолоос юуг ухаарч ойлгосон бэ?

2. Доктор Л.Хүрэлбаатарын "Саран хөхөөний намтар" зохиолын талаарх дараах тайлал тайлбарыг уншаад, нийгэм болон буддын шашны хам сэдвийн хүрээнд эргэцүүлж, далд утгыг тайлан тайлбарлаарай.

*"Арван учрал найман чөлөө бүрдсэн" гэх эрдэнэт хүний биеийг олсон болович атгаг сэтгэл, атаа тэмцэл, хорголзох хомголзох муу сэтгэлээр нэгэн насыг барснаас адгуусан төрөлт болсон болович алжаах умартахыг мартан номлох бүтээхэд зорьсон өчүүхэн шувууны явдлыг үлгэрт авч хүн гэгч бүтээх хийхийн ямар их гайхамшгийн боломжийг авахын хувь төгссөн хэрнээ тэр боломжийг ямар их үргүй дэмий алдахын гэм "төгссөнийг" уран сайхны дүрийн хэлээр нээн гаргаж сурган номлосон юм"*

## УНШСАН ЗОХИОЛЫН СЭДЭВ УТГА, ХЭЛНИЙ ХЭРЭГЛЭЭГ ЗАДЛАН ШИНЖИЛЖ, ҮНДЭСЛЭЛТЭЙ ҮНЭЛЖ ДҮГНЭЖ БИЧИХ

Дараах даалгавраас сонгож ганцаар болон багаар ажиллаарай.

1. "Өөдөө хаясан чулуу өөрийн толгой дээр" гэсэн санааг гаргасан 150-200 орчим үгтэй эргэцүүлэмж бичихдээ "Саран хөхөөний намтар" жүжгээс эшлэл, баримт авч бичээрэй.
2. "Сохорсон биш завшив" гэсэн хэлц үгийн санааг Номунбаясгалангийн үйл явдлаар баталж, тайлбарлан бичээрэй.
3. Машука хаан болон Чагнаа хааны охиддоо захиж байгаа захиасыг эх зохиолоос гүйцээн уншаад эмэгтэй хүн, төрийн хатан хүн ямар байх ёстойг чи хэрхэн ухаарч ойлгосон, хатад нь үүнийг хэрхэн биелүүлснийг 150 орчим үгэнд багтаан тайлбарлаж бичээрэй.
4. Зохиолын хам сэдвийн талаар судалгаа хийж, илтгэл бэлтгээрэй.

1. Жүжгийн хэсгээс сонгон багаар ажиллаж, жүжигчилсэн тоглолт хийгээрэй.
2. Жүжгийн хөрөг дүр, өчил ярианаас сонгон ганцаарчилсан дүр бүтээж тоглолт хийгээрэй.
3. Дараах зүйлд анхаараарай.
   - Жүжгийн хурц зөрчилтэй хэсгээс сонгоорой.
   - Таны баатруудын дууны өнгө ямар байх вэ?
   - Ямар дохио зангаа голчлох вэ?
   - Хувцас нь ямар байх вэ?
   - Чимэг зүүсгэл нь ямар байх вэ?
   - Өөр ямар нэгэн нэмэлт жижиг хэрэгсэл шаардлагатай бол хэрэглэнэ үү.
4. Дүр бүтээхдээ "Саран хөхөөний намтар" жүжгийн 4 дүгээр бүлгийн горимыг уншаад жүжгийн онцлогийг гаргаж ярилцаарай.
5. Горимын хэсгээс алийг яаж ашиглахаа төлөвлөнө үү.
6. Саран хөхөөний намтрын горим дотор харилцан ярианы хөдөлгөөнтэй уялдах ямар тэмдэглэлүүд байна вэ? Эдгээрийн учрыг ойлгож, ашиглаарай.

**Саран хөхөөний намтрын горим**
(дөрөвдүгээр бүлгийн хэсэглэл)

(...)

17. Хөшиг тат. Уул мод ус тавь. Хан хөвгүүн, Лагана хоёр ирж хэлэлцэх, эдүгээ хоёр хөхөөний хүүрийг үзүүлэх, мөн хэлэлцэх залуу түшмэдийг зайлуулах, мөн хоёр хөхөөний дүрс, хан хөвгүүн, Лагана хоёр донжүг үйлдэхэд босоо байж, хоёул унахтай зэрэг танжуу харанга. Хоёр хөхөө нисэж усны цаадах уулд хэсэж төөрүүлэн Саран хөхөөг орхиод Лаган хөхөө яаран нисэж ирээд, хан хөвгүүний хүүрт ороод танжуутай, босоод Лаганагийн хүүрийг усанд хаяад "Ай ийлээ ийлээ" гэх жүн. Залуу түшмэд ирж хэлэлцээд цөм буцмуй. Хөхөө мөн уулд дагуулсан нөхрөө эрмүй. Эцэст тэнгэрийн хөвгүүн ирээд өгүүлснийг хөхөө сонсоод таван үе дуу, үгийг эцэст хөг намдахад бараан үүл гарч ирээд, дуу цахилгаан, луу мөндөр ороод, зүүн тийш өнгөрч гарахад үүлний өнгө цагаан болж гармуй. Гурван үг дууны эцэст бриндадаа гурвыг жанчогмүнбийн аятай, завсарт "эммад зөн" лимбэ түрлэгтэй. Нэг дуу, хоёр үгийн сүүлд танжуу харангатай ирэх, хувилгаан хөхөө хэлэлцэх, салах цагт танжуутай.

18. Хөшиг тат, буу. Хуурамч хан хөвгүүн түшмэдтэй, морьтой явах. Нэгэн түшмэл мэдээ барихаар явуул.

19. Хөшиг тат. Сэрсэнма суу, хөшиг буу. Нэгэн түшмэл ирж "хан хөвгүүн айсуй" гэх. Сэрсэнма угтмуй. Хуурамч хан хөвгүүнтэй хэлэлцэхэд хуурамч хан хөвгүүн хэрэгсэхгүй өнгөрөх. Сэрсэнма мөн тэр дороо дуулах

20. Хөшиг тат. Гулиранз, Ямши тэргүүтэн суух. Хөшиг буу. Хуурамч хан хөвгүүн түшмэдтэй ирээд айлтгал. Хаан Ямши унах. Эдүгээ Ямши цухалдан яаран явмуй.

21. Хөшиг тат. Ямшийн хатан сэлтэс суу. Хөшиг буу. Ямши ирээд цухалдан хэлэлцэх. Хатан бүс, хутгыг булаан авах. Ямши давхин бүгд хөөцөлдөн явах

22. Хөшиг тат. Хад уул бэлд. Хөшиг буу. Ямши хаднаас нисэж үхэх. Эхнэр боож үхэх. Хар үүл, цахилгаан, аянга дуу ...

*(Д.Равжаагийн "Саран хөхөөний намтар"*
*жүжгийн горимын цэнхэр дэвтэр.*
*Ц.Дамдинсүрэнгийн гэр музей)*

## НОМ ЗҮЙ


1. Буддын шашин соёлын тайлбар толь. 1-2 дэвтэр. Зохиогчид Ш.Чоймаа нар, МУИС., Буддын соёлын судалгааны төв. УБ., 1999 он
2. Бүрэн дунд боловсролын сургалтын цөм хөтөлбөр. Монгол хэл бичиг, Уран зохиол. БСШУЯ., УБ., 2016 он
3. Бэгзийн Явуухулан. Түүвэр зохиол. УБ., 1985 он
4. Гаадамба Ш, Цэрэнсодном Д. Монгол аман зохиолын дээж бичиг. УБ., 1967 он
5. Галбаатар Д. Уран зохиол. Нэвтэрхий толь. УБ., 2012 он
6. Дамдинсүрэн Ц. Монголын уран зохиолын дээж зуун билиг. УБ., 1958 он
7. Дулам С, Хасбаатар Ц. Уран зохиолын онолын үүд. УБ., 1980 он
8. Монголын нууц товчоо (Сонгомол эх).УБ., 2011 он
9. Монголын нууц товчоо. (Монгол бичгээс хөрвүүлсэн Ц.Дамдинсүрэн). Редактор Ш.Гаадамба. Дөрөв дэх хэвлэл УБ., 1990 он
10. Монголын сонгомол яруу найраг. УБ., 2005 он
11. Монголын сонгомол өгүүллэг. УБ., 2005 он
12. Монголын уран зохиолын дээжис. 2 дугаар боть. Би хаана төрөө вэ? УБ., 1994 он.
13. Монголын уран зохиолын дээж. 60 дугаар боть. УБ., 2005 он.
14. Монголын шилдэг жүжиг. УБ., 1981 он
15. Нацагдорж Д. Бүрэн зохиол. Тэргүүн боть. ШУА., ХЗХ., Улаанбаатарын их сургууль, УБ., 2016 он
16. Нацагдорж Д. Бүрэн зохиол. Дэд боть. ШУА., ХЗХ., Улаанбаатарын их сургууль, УБ., 2016 он
17. Нандинбилиг Г. Яруу найргийг задлан шинжилж, заан сургахуй. УБ., 2012 он
18. Нандинбилиг Г. Жүжгийн зохиолыг задлан шинжилж, заан сургахуй. УБ., 2013 он
19. Нандинбилиг Г. Хүүрнэл зохиолыг задлан шинжилж сургах нь. УБ., 2016 он
20. Равжаа Д. Яруу найргийн цоморлог. УБ., 1992 он
21. Саруулбуян Ж. Алтан хүмүн. УБ., 2001он
22. Уранчимэг Ц. Монголын урчуудын эвлэл. УБ., 2000 он
23. Хөвсгөл С. “Саран хөхөөний намтар” жүжгийн зохиолын шинжлэл, бичвэр судлал. УБ., 2011 он
24. Театр- 75. УДЭТ-ын 75 жилийн ойд зориулав. УБ., 2006 он
25. Энхтуяа Бя. Охин үрээ хайрла. II боть “Төрийн охин үр” шүлгийн эмхэтгэл. УБ., 2015 он
26. Энхбаяр С. Утга зохиолын онол. Нэмэн засварласан гурав дахь хэвлэл. УБ., 2011 он